Mais cette période du socialisme tanzanien prend fin en 1985 et Mathias E. Mnyampala est promu officiellement comme artiste national (*Msanii wa Taifa*) en 1987. Le pays passe au multi-partisme en 1992 et Mathias E. Mnyampala reçoit à titre posthume la médaille de la République Unie de Tanzanie en 1994. Son œuvre poétique au service de la construction nationale tanzanienne est toujours d'actualité et ne se résume pas à la dérive autoritaire du deuxième livre de *ngonjera.* De même, l'UKUTA qu'il a présidée jusqu'en 1966 existe encore et continue de promouvoir des modes de création poétique basés sur les règles de la métrique classique et ses transformations *ex materia.*

La poésie de Mathias E. Mnyampala a été novatrice dans sa capacité d'africanisation des processus créatifs et de conservation de la métrique classique de la poésie d'expression swahilie. Elle a facilité une démarche délicate sur le plan de l'invention d'une culture nationale qui est celle de l'enraciner dans le long cours historique par la tradition de la poésie d'expression swahilie tout en permettant la nationalisation et la transformation de cette tradition. En retrouvant un mode de création *ex materia* en poésie analogue à celui qui existe dans d'autres arts africains comme la sculpture traditionnelle, le tissage où les scarifications rituelles de la peau, il a permis aux Tanzaniens de se reconnaître dans la poésie officielle de la culture de leur nation. D'autres inventions n'ont pas été retenues par le politique, qui restait le maître de la construction nationale. Comme la tentative d'une fondation théologique du texte de la déclaration d'Arusha associé, phrase par phrase, de manière composite, à des versets de la *Bible* et du *Coran* et des résumés des enseignements de Bouddha et du *Veda*. À l'échelon national, la religion doit s'exprimer par des notions générales en *kiswahili* et laisser à la sphère spirituelle la possibilité d'une interprétation particulière et privée de ces notions au regard d'extraits spécifiques des textes sacrés.

Nous espérons que notre approche, fondée sur la description formelle des textes poétiques a permis d'aller plus avant dans la compréhension de cette idée de la nation tanzanienne telle que pouvaient la concevoir les acteurs politiques d'époques successives avec les modalités de la mettre en application au sein de la population tanzanienne. Nous voyons avec l'exemple de l'essai théologico-politique inédit de Mathias E. Mnyampala intitulé *Azimio la Arusha na Maandiko Matakatifu* « la déclaration d'Arusha et les saintes écritures » que des divergences pouvaient,

naturellement, exister parmi les acteurs de l'époque au sujet de cette idée nationale. Mathias E. Mnyampala est d'abord un auteur chrétien ouvert à d'autres religions quand il s'agit de politique. Les archives de Mathias E. Mnyampala dont nous disposons sont complètes et nous n'avons pu en présenter qu'une partie dans le cadre de cette thèse. Il y aurait sans doute grand intérêt à continuer de lire les textes de Mathias E. Mnyampala pour comprendre son rapport théologique au monde. C'est une question complexe mais qui aurait pu continuer de nous apporter un éclairage sur la question de la conception de la construction nationale dans la poésie de Mnyampala. Sur le plan de la tradition poétique swahilie, l'imaginaire d'un poème apocalyptique comme *Inkishafi* « le dévoilement » (SAYYID ABDALLA BIN ALI BIN NASSIR, 1977) nous semble se retrouver dans certains poèmes de l'auteur comme *Ulimwengu ni Sarabi* « le monde est un mirage » (MNYAMPALA, M., E., 1963 : pp 115-116). Le réel y est exprimé dans son caractère fugitif, injuste, incompréhensible où en définitive la seule réponse certaine se trouve en dieu. Une meilleure compréhension de la vision théologique du monde de Mathias E. Mnyampala se serait également enrichie de la connaissance de la religion traditionnelle africaine des *Wanyaugogo* du Tanganyika. Nous aurions pu alors tenter la synthèse de l'imaginaire islamique des textes classiques que Mathias E. Mnyampala a très probablement lu, de son imaginaire chrétien et du rapport traditionnel des *Wanyaugogo* au divin et au surnaturel.

La compréhension des poèmes de Mathias E. Mnyampala pourrait aussi comprendre un volet sur la culture artistique traditionnelle des *Wanyaugogo.* Sur le plan musical, nous avons su de par l'autobiographie de l'auteur qu'il était un maître du tambour *Nindo*. Comme les règles de la métrique, les rythmes peuvent être reproduits à l'identique ou sur la base de transformations *ex materia* de leurs séquences. C'est une limite ethno-musicale de notre approche que de ne pas établir une comparaison entre les possibilités de cantillation non-religieuse des textes des poèmes de Mnyampala et la culture musicale de son groupe ethnique d'origine. L'auteur a écrit aussi en *cigogo.* Des textes courts, des articles dans le journal *Wela*. Avait-il écrit des poèmes dans cette langue ? Quelle structure métrique présente la poésie traditionnelle *gogo* ? Tous ces éléments, religieux, musicaux, poétiques venaient naturellement s'intégrer dans la notion d'idée nationale en rapport avec l'auteur. Cette approche anthropologique complémentaire de

notre analyse formelle des textes nécessiterait une nouvelle lecture des archives et des recherches bibliographiques et de terrain sur la culture *gogo*. Elle apporterait une connaissance sur l'apport individuel de l'auteur à la construction nationale. Sur ces conceptions particulières qui ne sont pas nécessairement retenues par le politique à l'échelon national car nous avons vu qu'à ce niveau les institutions particulières, qu'elles relèvent de la religion ou des pratiques judicaires comme les palabres réels, se disent d'une manière générale et compréhensible par le plus grand nombre. Dans la description formelle de la métrique des poèmes de Mathias E. Mnyampala, nous avons pu voir ses processus créatifs *ex materia* et le potentiel d'africanisation de la culture nationale qu'il représente. L'étude complémentaire des pratiques artistiques et religieuses traditionnelles des *Wanyaugogo* nous permettrait de voir comment cette africanité artistique se concrétise dans la région natale de Mathias E. Mnyampala et comment elle aurait pu influencer ses processus créatifs, promus officiellement par des autorités politiques successives comme une image de l'africanisation de la culture nationale.

Notre approche et notre apport dans le domaine de la métrique formelle, nous ont permis d'observer, de décrire puis d'interpréter le phénomène de la créativité *ex materia.* L'approche anthropologique complémentaire dans l'étude de la construction nationale tanzanienne au regard de la poésie d'expression swahilie de Mathias E. Mnyampala supposerait un travail d'équipe et de pouvoir nous associer aux compétences d'autres chercheurs. La question de l'étude des réalisations concrètes issues de la création *ex materia* dans l'art africain, quand il est convoqué par le politique pour l'invention de cultures nationales, est un vaste champ de recherche qui pourrait inclure plusieurs arts et prendre en compte plusieurs pays. Il permettrait des approches comparatives des différentes constructions nationales africaines. Le cas de l'art poétique de Mathias E. Mnyampala et de la Tanzanie nous a fait prendre conscience de ce phénomène de la création *ex materia*. Parce que nous avons pu le décrire formellement. Ces processus créatifs en eux-mêmes soulèvent de nombreuses questions sur le plan de la théorie de l'art et d'une histoire politique de l'art africain. Un travail de recherche nous apparaît n'être toujours qu'une entreprise partielle et la recherche elle-même une quête sans fin.

***ala_jkn0***

Lettre du président Julius K. Nyerere du 29 août 1968 au sujet du manuscrit d'*Azimio la Arusha na Maandiko Matakatifu*



THE STATE HOUSE,
DAR ES SALAAM,
TANGANYIKA.

29th August, 1968

Bwana Mathias Mnyampala,

AZIMIO LA ARUSHA NA MAANDIKO MATAKATIFU

Mintarafu barua yako ya Desemba 16, 1967, uliyoniandikia kuniomba nichungulie maandishi yako kuhusu Azimio la Arusha.

Ni kazi kubwa mtu, asiyekuwa Padri wala Sheikh, kuichambua misahafu mbali mbali, hata akaweza kuonyesha kwamba Azimio linafanana na maneno ya Mwenyezi Mungu mwenyewe. Na mimi naamini kwamba huo ndio ukweli wenyewe; Mwenyezi Mungu ni Mungu wa watu wote, ni Mungu wa usawa. Nami nadhani kwamba Masheikh na Mapadri wote wanayafahamu hayo. Laiti wangalikuwa na nia ya kuyaeleza hayo, wangalitusaidia sana kunyoosha mawazo ya wafuasi wao.

Lakini, kama unavyofahamu, mimi si Padri, wala Sheikh. Wako mabingwa wa Kuran na wa Biblia ambao kesho na kesho kutwa wanaweza kutafuta aya katika misahafu hiyo hiyo na kuyapinga maneno yako, japo kwa ushindani tu! Hapo utazuka ulalamishi wa dini na siasa, na maadui wa Azimio watakuwa wamepata chambo kizuri cha kutumia.

Ndiyo maana nasita kukuandikia utangulizi. Nasema hivyo si kwa sababu naona kuwa kuna dosari katika maandiko yako, wala si kwa sababu siithamini juhudi yako, la. Ila kwa sababu tu naogopa kuzusha ulalamishi hatimaye baina ya dini na siasa, katika jambo zuri sana la Azimio.

Yafaa tuwaachie Mapadri na Masheikh kazi hiyo. Kama Padri, au Sheikh, angeyaandika hayo, akawapa wafuasi wake; au kama Padri, au Sheikh, angeyahutubu hayo Misikitini, sisi tulio wasikilizaji tungeshangilia kwamba Masheikh nao wanaliunga mkono Azimio.

Nakurudishia kitabu chako; niwie radhi kukiweka muda mrefu.

Wasalaam,

Julius K. Nyerere

Bwana Mathias E. Mnyampala,
S.L.P. 131,
DODOMA.

Kwa maana wanaiotea nafsi yangu;
Wenye nguvu wamenikusanyikia;
Ee BWANA, si kwa kosa langu,
Wala si kwa hatia yangu.
Bila kosa langu huenda mbio hujiweka tayari;
Uamke uonane nami, na kutazama." Zaburi 59:1-4.

KURANI TUKUFU

Kuhusu uletaji amani kupitia Umoja wa Mataifa. Kurani inasema; "Sema: Ninajikinga kwa Mola wa watu, Mfalme wa watu, Mwabudiwa wa watu, Katika shari ya wasiwasi wa (Shetani) aendaye kisirisiri kwa hila, Atiaye wasiwasi mioyoni mwa watu." Sura 114:2-6.

Aya hizi zinatuzindua wajibu wetu wa kuleta amani na usalama kupitia kwenye Umoja wa Mataifa, ili kuondoa wasiwasi wa vita miongoni mwetu mataifa ya ulimwenguni humu.

Aya nyingi za Kurani zasema: "Naapa kwa (farasi) wakimbiaji wanaotweta, Na kwa wale watoao moto kwa kupiga, Tena kwa wale washambuliao wakati wa asubuhi, Basi wao wanapeperusha mavumbi, kisha wanaingia ndani ya kundi: Bila shaka mtu ni mwenye kutokushukuru sana kwa Mola wake." Sura 100: 2-7.

Aya hizi zikiwasema wale ambao daima hujiweka tayari kwa mashambulio ya kuwapiga wenzao. Ingawa wana nchi zao lakini kukosa shukrani kwao kwa Mungu wao aliyewapa nchi zao, wanapenda kushambulia tu na kuondoa amani duniani.

BUDDHA: Huruma na wema ndiyo imani ya dini ya Buddha. Aliwahi kujitenga akaenda kukaa porini kwa kuchukia vuguvugu la ubaya wa dunia. Hivyo Imani ya Buddha ni amani, ndivyo alivyokuwa akiomba daima katika uhai wake.

VEDAS: Kadhalika kitabu kitakatifu cha Vedas, kina mambo yake ya huruma sana. Maombi yao ni amani zaidi kuliko machafuko ya vita.

KUMBUSHO: Mfalme Suleimani katika methali zake anasema: "Weko wapuuzi wachomao moyo ya watu kama upanga; LAKINI ndimi zao walio werevu wa kweli huponya." Methali 12:18. Na nyingine nayo yasema: "Ukiwa na matusi humpata akataaye kuonyeka; LAKINI aangaliaye akikanywa hupata heshima." Methali 13:18. Hiyo ni fani ya kuhitaji amani.

SEHEMU YA PILI
(D) SIASA YA UJAMAA.

(a) Hakuna Unyonyaji:

(i) Kadhalika sehemu hii ya pili ya Azimio la Arusha kuhusu kifungu cha "Hakuna Unyonyaji". Maandiko matakatifu yanasema, katika Biblia: "Mmejiwekea akiba katika siku za mwisho. Angalieni, ujira wa wakulima walioyuna mashamba yenu, ninyi mliouzuia kwa hila, unapiga kelele, na vilio vyao walioyuna vimeingia masikioni mwa Bwana wa majeshi." Yakobo 5:3-6. Aya hizi zinawasuta mabepari na makabaila waliowanyonya wafanya kazi wao ambao waliwafanyisha kazi bure bila malipo ya halali au walipewa vibaba tu vya kula siku hiyo. Hapo unaweza kuyakinisha na kuona ya kuwa kifungu hiki kinachosema "Hakuna Unyonyaji" ni lazima kitekelezwe.

(ii) Biblia inazidi kufafanulia na kukitilia nguvu kifungu hiki cha Azimio la Arusha kwa kusema hivi: "Na ikiwa ndugu yako amekuwa maskini, na mkono wake umelegea kwako, ndipo utamsaidia, atakaa nawe kama mgeni, na msafiri. Usitake riba kwake wala faida, bali mche Mungu wako, ili ndugu yako akae nawe. Usimpe fedha yako upate riba, wala usimpe vyakula vyako kwa kujitakia faida. Mimi ndimi BWANA, Mungu wako, niliyewatoa katika nchi ya Misri ili niwape nchi ya Kanaani, nipate kuwa Mungu wenu. Tena kwamba ndugu yo amekuwa maskini pamoja nawe, akajiuza kwako; usimtumikishe mfano wa mtumwa." Walawi 25:35-39.

Maandiko matakatifu yanatukanya kuwa tukifanya hivyo tunawanyonya hao ndugu zetu. Shida huwatokea walimwengu wote lakini isiwe tena ndicho chanzo cha kumfanya nduguyo (binadamu) anyonywe - kwa kutumikishwa ama kuchukua riba kwake.

......................./26 ...

*ala26*



(iii) Kuhusu fungu hili la Azimio la Arusha linahimiza ufanyaji kazi wa kila mtu ale jasho lake kama Mwenyiezi Mungu alivyomuagiza babu yetu Adamu na Hawa. Biblia inatuambia: "Kwa jasho la uso wako utakula chakula, hata utakaporudia ardhi, ambayo katika hiyo ulitwaliwa; kwa maana u mavumbi wewe, nawe mavumbini utarudi. Kwa hiyo BWANA Mungu akamtoa katika bustani ya Edeni, ailime ardhi ambayo katika hiyo alitwaliwa." Mwanzo 3:19 na 23.

Je, hapo panahitaji unyonyaji? Vipi wewe hutaki kula chakula chako kwa kufanya kazi kwa mikono yako? Mtu ye yote anayewatumikisha wengine anawanyonya madhali yeye mwenyewe hafanyi kazi kwa mikono yake. Je utakataa kuitwa kupe?

(iv) Ushahidi wa maandiko matakatifu kuhusu Azimio la Arusha kila sehemu yametapakaa - ndani ya Biblia na maandiko mengine. Biblia inasema: "Kwa kuwa uweza wake wa Uungu umetukirimia vitu vyote vipasavyo uzima na utawa, kwa kumjua yeye aliyetuita kwa utukufu wake na wema wake mwenyewe." 2 Petro 1:3. Aya hii inatuonya ya kuwa kwa nini tusifanye kazi? Mikono tunayo, nguvu tunazo alizotupa Mwenyiezi Mungu, na kila aina ya zana za kufanyia kazi, vipi tusile chakula chetu kwa jasho letu wenyewe? Wakubwa wa dini hutuambia kuwa ni dhambi.

(v) Vile vile maandiko matakatifu hayakukomea hapo tu, Biblia inasema: "Kwa kuwa hata wakati ule tulipokuwapo kwenu tuliwaagiza neno hili, kwamba ikiwa mtu hataki kufanya kazi, basi, asile chakula." 2 Wathesalonike 3:10.

Maandiko yanasisitiza na kuonya tusiwe kupe, ni wanyonyaji. Biblia yasema: "Basi twawaagiza hao, na kuwaonya katika Bwana Yesu Kristo, watende kazi kwa utulivu na kula chakula chao wenyewe." 2 Wathesalonike 3:12. Aya hii inatuhimiza tujitegemee, na tusiwe kupe.

KURANI TUKUFU

Vile vile maandiko matakatifu kutokana na Kurani Tukufu, yasema: "Wale wanokula riba, hawatasimama ila kama anavyosimama yule ambaye Shetani humpooza kwa kumshika. Hayo ni kwa sababu wamesema, Biashara ni kama riba tu; hali Mwenyezi Mungu Amehalalisha biashara na kuiharimisha riba. Na aliyefikiwa na mauidha kutoka kwa Mola wake, kisha akajizuia, basi yake ni yale yaliyokwisha pita, na shauri yake ni kwa Mwenyezi Mungu. Lakini Anayerejea (kula riba), basi hao ndio watu wa Motoni, humo watakaa." Sura 2:276.

Aya hii inatuonya ule unyonyaji katika mambo ya biashara tukichukua faida iliyo kubwa zaidi, na wakati mwingine faida hiyo huitwa riba. Hivyo fungu hili la Azimio la Arusha linaungwa mkono kila mara kwa maandiko matakatifu.

BUDDHA: Nabii Buddha alilaumu sana huo mpango wa kuwanyonya watu wengine, hata baba yake Mfalme alipotaka kumfanya awe Mfalme awanyonye watu wengine alikataa.

VEDAS: Mambo ya riba na unyonyaji ingawa yanatendeka mahali pengi huko Asia lakini maandiko yao matakatifu yanapinga unyonyaji wa damu kwa wengine.

KUMBUSHO: Mfalme Suleimani katika hekima yake ya methali alisema hivi: "Maneno yao wasiomcha Mungu huotea damu za watu; LAKINI vinywa vyao wanyookao huwaponya." Methali 12:6. Hapo anawasema wanyonyaji wakubwa wa damu za binadamu wenzao - kwa namna hii au ile ya hali ya unyonyaji. Na methali nyingine yasema: "Atakaye mapato ya upotofu huwavuruga walioмо nyumbani mwake; LAKINI achukiaye mapenyezo hujipatia uzima." Methali 15:27

(b) Njia kuu za uchumi ni chini ya wakulima na wafanya kazi:

(i) Kuhusu kifungu hiki cha Azimio la Arusha, Biblia inasisitiza ikisema: "Akaongeza akamzaa ndugu yake, Habili. Habili alikuwa mchunga kondoo, na Kaini alikuwa mkulima ardhi. Ikawa hatimaye Kaini akaleta mazao ya ardhi, sadaka kwa BWANA. Habili naye akaleta wazao wa kwanza wa wanyama wake na sehemu zilizonona za wanyama. BWANA akamtakabalia Habili na sadaka yake." Mwanzo 4:2-4. Aya hizi zinatuthibitishia ya kwamba Habili na Kaini wote walikuwa wafanya kazi, kwani Habili alikuwa mchungaji na Kaini mkulima, kama kifungu kinavyosema.

................../27 ...

(ii) Maandiko matakatifu ya Biblia tena yakasema: "Ujifanyie safina ya mti wa mvinje; fanya na vyumba ndani ya safina, ukaifunike ndani na nje kwa lami. Hivi ndivyo utakavyoifanya; mikono mia tatu urefu wa safina, mikono hamsini upana wake, na mikono thelathini kwenda juu". Mwanzo 6:14-15.

Nabii Nuhu ni mfanya kazi, wakati alipokuwa akiunda Safina ya kuwachukua walimwengu na vilivyomo. Kila siku Nabii Nuhu alikuwa mwenye bidii ya kufanya kazi hiyo ya kuunda Safina.

(iii) Kadhalika kulikuwa na wengine waliotumia nguvu na jasho lao kwa kufanya kazi. Nao ndio wale walioanza kujenga Mnara wa Babeli. Biblia inasema: "Wakaambiana, Haya, na tufanye matofali tukayachome moto. Walikuwa na matofali badala ya mawe, na lami badala ya chokaa. Wakasema, Haya na tujijengee mji, na mnara, na kilele chake kifike mbinguni, tujifanyie jina; ili tusipate kutawanyika usoni pa nchi yote" Mwanzo 11:3-4. Aya hizi zinashuhudia kuwa ni lazima kila mtu awe mfanya kazi.

## KURANI TUKUFU

Ushahidi mwingine unaotolewa na Kurani Tukufu juu ya ufanyaji kazi unasema hivi: "Hakika Tulimwumba mtu katika taabu. Anasema: Nimeharibu mali nyingi (bure). Je! Anadhani ya kuwa hapana ye yote amwonaye? Je! Hatukumpa macho mawili, Na ulimi, na midomo miwili, na Tukamwongoza njia mbili zilizoinuka?" Sura 90:5 na 7-11.

Aya hizi zinatuonya kuwa tusiwe wanyonyaji, yaani makupe. Kurani inatuambia ya kuwa "Hakika Tulimweumba mtu katika taabu." Ikiwa ni hivyo aliumbiwa taabu vipi wewe usijitaabishe kwa shughuli za kujipatia riziki yako mwenyewe kwa jasho lako? Tunaambiwa tulipewa macho, ulimi, nakadhalika. Tafadhali usiwe kupe.

BUDDHA: Imani ya dini hiyo inahimiza ufanyaji kazi si kama kujikalia tu. Huo ndio unyonyaji ikiwa mtu hafanyi kazi.

VEDAS: Mabaniani ni mahodari sana karibu kwa kila kazi. Hivyo Vedas inahimiza pia ufanyaji kazi kwa uhodari sana.

KUMBUSHO: Methali za Mfalme Suleimani juu ya ufanyaji kazi mojawapo yasema: "Avunaye siku za kipupwe ni mwenye akili; LAKINI alalaye siku za mavuno hujipatia soni." Methali 10:5. Methali hizi zinasema, asiyekosa kufanya kazi na kumlaani mvivu.

## SEHEMU YA TATU

## (E) SIASA YA KUJITEGEMEA.

Hii ni sehemu ya tatu ya mambo makuu ya Azimio la Arusha, kwa siasa ya Ujamaa na Kujitegemea. Mambo yaliyomo ndani ya sehemu hizi tatu ndiyo hasa ndicho kiini chake, na ndiyo yanayotiliwa mashaka na wale washikiliao neno 'Ukomunisti' ambalo ndilo kusudi langu kubwa la kuandika vifungu mbali mbali vya maandiko matakatifu haya. Vifungu hivyo vya maandiko matakatifu ndivyo vinavyosaidia na kutilia nguvu na ushahidi kuhusu vifungu vya Azimio la Arusha.

(i) Sehemu hii ya tatu ya Siasa Ya Kujitegemea, Biblia kama kawaida, inashuhudia ikitoa vifungu au aya zake ikisema: "Kwa hiyo BWANA Mungu akamtoa katika bustani ya Edeni, ailime ardhi ambayo katika hiyo alitwaliwa." Mwanzo 3:23.

Katika siasa ya Kujitegemea, haikuanzwa na serikali ya TANU na AFRO SHIRAZI tu, bali ilianzishwa tangu wakati Mwenyiezi Mungu alipowatoa ndani ya bustani ya Edeni Adamu na Hawa. Hivyo alimwambia babu yetu huyo Adamu na Hawa kuwa waende wakajitegemee wenyewe katika maisha yao yote waishi kwa jasho zao wenyewe.

(ii) Kadhalika Biblia inaendelea kututolea ushahidi zaidi, ikisema kwa nini Azimio la Arusha limeleta siasa ya Ujamaa na Kujitegemea. Biblia inasema hivi: "Basi twawaagiza hao, na kuwaonya katika Bwana Yesu Kristo, watende kazi kwa utulivu na kula chakula chao wenyewe." 2 Wathesalonike 3:12. Aya hii inazuia unyonyaji ikiwambia makupe kuwa wajitegemee ili wapate chakula chao wenyewe kwa jasho lao.

............/28 ...

## SURA YA TISA

## MSINGI WA TANU UMEJENGWA JUU YA SHERIA ZA MAANDIKO MATAKATIFU.

Kabla ya kumaliza masimulizi ya Imani ya Tanu juu ya Azimio la Arusha ni lazima tuone na kupima kwamba ni ipi misingi ya chama chetu kitukufu hiki cha TANU kiliposimamia.

Tangu mwanzo chama hiki kilijidhihirisha ukweli na ustahiki wake jinsi kilivyojengwa juu ya msingi wa sheria za dini na maandiko matakatifu ya Mungu.

Kumbuka mwenzangu kwamba, chama chetu cha TANU kiliundwa tarehe 7 ya mwezi wa 7, na Uhuru ulipatikana kwa muda wa miaka 7. Tarakimu 7 ni takatifu tangu kuumbwa kwa ulimwengu. Ikiwa pengine unashaka, hebu jaribu kujizindua kidogo mwenyewe. Haya yafuatayo ni miongoni mwa hayo maandiko matakatifu yaliyomo ndani ya vitabu vitakatifu kuhusu tarakimu ya 7:-

1. Mwenyiezi Mungu aliumba mbingu na dunia na vitu vyote vilivyomo - barani na baharini kwa muda wa siku sita ya 7 akapumzika. Siku hiyo aliitua akaifanya takatifu mpaka sasa.
2. Tunaposoma ndani ya Ufunuo katika Biblia. Humo ndani tunakuta kuna makanisa 7.
3. Makanisa hayo yana vinara 7 vyenye taa 7 vya dhahabu.
4. Tunakuta humo ndani ya Ufunuo kuna nyota 7.
5. Halafu tena humo mna Roho 7 za Mungu zenye mapaji 7.
6. Kukawa na mihuri 7 za Mungu na Malaika 7 wa Mungu.
7. Kuna Baragumu 7 za malaika hao 7, wenye ngurumo 7.
8. Kukawa na vichwa 7 vyenye vilemba 7 na macho 7 kila kichwa.
9. Kukawa na pembe 7 juu ya vile vilemba 7 vya vichwa 7.
10. Kukawa na mapigo 7 kutokana na malaika hao 7.
11. Halafu kukawa na milango 7 yenye vitasa 7 na wafalme 7.

### KURANI TUKUFU:

12. Kuna mbingu 7, ghorofa 7. Kuna Popo 7 na ardhi 7.
13. Vile vile kuna moto 7 yenye mashimo nayo 7.
14. Kitabu chenye sura 7. Mahaji huzunguka Al-Kaaba mara 7.
15. Mahaji hao hupiga vinara 7 kwa mawe 7.
16. Mahaji hao hutoka na kwenda Safa na Marwa mara 7.

17.

### MSINGI WA TANU:

17. TANU iliundwa tarehe 7 katika mwezi wa 7.
18. Uhuru ulipatikana nchi kwa muda wa miaka 7.
19. Imefanya maendeleo makubwa sana kwa muda wa miaka 7.
20. Na Azimio la Arusha limepatikana kwa muda wa miaka 7. (Yaani tangu 1961 - 1967).

Ee Mwenyiezi Mungu Mlinde Rais wetu Mtukufu Mwalimu Julius K. Nyerere azidi kuiendeleza Tanzania ili kushi[illegible] madhila yote,

AMINA.

## 2. DIWANI YA MNYAMPALA (Poèmes de MARY MANGWELA MNYAMPALA)

### *mangwela1 (Pambo la ndoa mapenzi)*



Limeimbwa 29/11/58

Unguja 11/2/60

(3)

PAMBO LA NDOA MAPENZI.

1. Salamu kwako liensi, ulokwenda huko ng'ambo,
Kuwangalia wazazi, kama nao hawajambo,
Rudi upesi azizi, mambo yanendea kombo,
Kama ushanga ni pambo, pambo la ndoa mapenzi.

2. Pambo la moyo mahaba, moyo kutia urembo,
Sikilizano kwa huba, hufana kuliko pombo,
Mpendane kwa tiiba, kama maringo kwa tambo,
Ikiwa nguo ni pambo, pambo la ndoa mapenzi.

3. Pambo la ndoa mapenzi, kama kinanda kwa wimbo,
Moyo hulia machozi, unapochukia mambo,
Utakonda kama inzi, alonaswa na ulimbo,
Kama kofia ni pambo, pambo la ndoa mapenzi.

4. Mapenzi kweli husibu, yakaharibu na umbo,
Huleta nyingi sulubu, zinazoleta misimbo,
Na raha huziharibu, na kuvunja kile chombo,
Kama dhahabu ni pambo, pambo la ndoa mapenzi.

5. Penzi ni pambo la moyo, tangu zamani za Kembo,
Mapenzi hayana choyo, kwa neema lau mwambo,
Wengi hufa vibogoyo, yakiwapiga mkumbo,
Kama kiatu ni pambo, pambo la ndoa mapenzi.

6. Hebu unipoze kwayo, ewe mrembo wa nembo,
Siniletee mapayo, kama ya mama wa kembo,
Nipoze yatakiwayo, yaniumizayo tumbo,
Ikiwa koti ni pambo, pambo la ndoa mapenzi.

7. Kusema kweli thawabu, na sisemi kwa mafumbo,
Nasema nikikutubu, kiswahili si kimombo,
Si maneno ya kilabu, waache wenye masombo,
Iwapo cheko ni pambo, pambo la ndoa mapenzi.

8. Acha hao niwagune, wanoifanya makombo,
Acha sisi tupendane, kwa vifijo na vigambo,
Na tuwende kwa unene, kama mfano wa tembo,
Ijapo shibe ni pambo, shibe ya ndoa mapenzi.

9. Mapenzi huwa ni shibe, hulevya kama zarambo,
Kila taabu tubebe, na huku twashika Bembo,
Ndoa mbaya ugobe, mapanzi ndio mtambo,
Kama usingizi fumbo, mapenzi hulevya sana.

10. Mapenzi hulevya sana, si Chiku wala si Mombo,
Mvulana kwa msichana, si pwani na Ushirombo,
Hapo yanapolingana, huna anukaye shombo,
Kama penzi lina mambo, lazimisho ni karaha.

11. Lazima ina karaha, na hicho ndicho kiwambo,
Kiwambo kiso furaha, matilaba ndicho chambo,
Na ndiyo nyota jaha, ipendwayo kama Kimbo,
Iwapo pombe ni tembo, tembo la ndoa mapenzi.

12. Niliozwa kwa mapendo, si lazima ya mafimbo,
Sikutishiwa kwa nyundo, ukali wa mtalimbo,
Ningelijitenga kando, Tamati niende Rombo,
Kama ndoa ni malumbo, mwozo wa karaha sio.

Mary Mangwela (Wastara)
P.O. Box 44, Dodoma. Mary Mangwela

7/11/58

## *mangwela2 (Anojidai ufundi)*

Kiongozi 16/3/59
Sauti ya Unguja 15/10/59

(8)

ANOJIDAI UFUNDI, KUNA FUNDI KUMSHINDA.

1. Shairi safiri nenda, ufike hadi Malindi,
Uzunguke na Uganda, Kenya Ruanda Urundi,
Unyamwezi na Mpanda, Unguja mpaka Lindi,
Anojidai ufundi, kuna fundi kumshinda.

2. Ni mtu alo na inda, ana wivu wa bundi,
Amefanana na nunda, kukuchimbia kilindi,
Kila hila huiunda, kusudi awe mshindi,
Anojidai ufundi, kuna fundi kumshinda.

3. Pana mtu kumshinda, anojidai ufundi,
Ufundiye kaukinda, anojidai hakindi,
Ndipo hulia ki-punda, sauti mpaka Mufindi,
Anojidai ufundi, kuna fundi kumshinda.

4. Japo fundi wa ng'anda, na anate kama gundi,
Ingawa fundi wa randa, ama fundi wa mtindi,
Mwingine atamtinda, kutelemshwa hapandi,
Anojidai ufundi, kuna fundi kumshinda.

5. Majivuno tayaponda, ambayo yeye hapendi,
Nachukia wanavyotenda, nakanya huyo mtendi,
Illahi Rabi nilinda, nimwachie bwana Hindi,
Anojidai ufundi, kuna fundi kumshinda.

6. Japo fundi wa kuwinda, ingie kati ya kundi,
Naye fundi wa kupanda, kupanda punda hapandi,
Kwa mahiri atakonda, hata kijiti hapindi,
Anojidai ufundi, kuna fundi kumshinda.

7. Japo fundi wa bumunda, kwazo keki za mahindi,
Naye fundi wa mlenda, apikaye mabimindi,
Siku moja utavunda, mbele na nyuma havyendi,
Anojidai ufundi, kuna fundi kumshinda.

8. Japo mtu akiwanda, kumbe mwingine hawandi,
Mwili utapata donda, upiganapo kwa ndondi,
Utaoza kama tunda, usiupate ushindi,
Anojidai ufundi, kuna fundi kumshinda.

9. Hapa ni beti ya kenda, nasalimu wa Masindi,
Nimelifunua ganda, nawandikia na hundi,
Nimewaonyesha chanda, kuwaasa maafandi,
Anojidai ufundi, kuna fundi kumshinda.

10. Kila alojaa nyonda, za moyoni na miundi,
Awe kongwe lau kinda, penye furaha harandi,
Kama maziwa kuganda, umshindapo ufundi,
Tamati huo ufundi, huja fundi kumshinda.

Mary Mangwela (Wastara)
P.O. Box 44,
Dodoma.

4/2/59

Mary Mangwela

*mangwela3 (Lazima iso mapenzi)*

(46)

LAZIMA ISO MAPENZI.

1. Dodoma kata miraba, wagawie wanafunzi,
Kwani sasa wanaluba, wakazikate mianzi,
Kila anokula riba, tumbo huvimba kisonzi,
Lazima iso na penzi, ndugu sihimili moyo!

2. Illahi naomba toba, naimba wangu utenzi,
Ninaimba kwa hotuba, sikiza Mwinyiamanzi,
Mbele yetu ni akiba, nambie Mkurugenzi,
Lazima iso na penzi, ndugu sihimili moyo!

3. Ninachelea dhunuba, nasema kwenu wafunzi,
Nahofia ukahaba, nikafue kwa muhunzi,
Siji tengeza daraba, nisumbue mfinyanzi,
Lazima iso na penzi, ndugu sihimili moyo!

4. Umenipata msiba, wa lazimisho la mwunzi,
Wapinga langu tilaba, nifate huo upinzi,
Moyoni umenizaba, mwili umekufa ganzi!
Lazima iso na penzi, ndugu sihimili moyo!

5. Hakika imenikaba, imenifunga kitanzi,
Chanisakama na mwiba, walokileta waponzi,
Pumzi imeniziba, chazidi kuliko konzi,
Lazima iso na penzi, ndugu sihimili moyo!

6. Nalikataa janaba, hiyo tabia ya panzi,
Sitaki jaza kibaba, cha mavuno ya mpanzi,
Napenda wangu suhuba, sikimbilii madanzi,
Lazima iso na penzi, ndugu sihimili moyo!

7. Sikukupua si kwiba, kwenye ghala la mlinzi,
Sikunyakua habeba, hiyo mali ya Makenzi,
Huu ni wangu mkoba, naweka katika kanzi,
Lazima iso na penzi, ndugu sihimili moyo!

8. Miaka kumi na saba, sikuwa nina majonzi,
Kila jema la haiba, nililitunza kwa lenzi,
Hakidhiwa kwa katiba, halipamba kwa kilinzi,
Lazima iso na penzi, ndugu sihimili moyo!

9. Wamenifika wajuba, waharibu langu penzi,
Eti wanivike shaba, mboni watie kibanzi,
Ndipo moyo umegoba, sitaki nyolewa bwenzi,
Lazima iso na penzi, ndugu sihimili moyo!

10. Sasa sili nikashiba, nimekonda kama inzi,
Silani mama na baba, kuniharibia nyenzi,
Kwani napingwa mahaba, waniwekea kisunzi,
Lazima iso na penzi, ndugu sihimili moyo!

11. Sitavuliwa kikuba, ili nivikwe magunzi!
Siondoi yangu tiba, nilopewa na Mtenzi,
Hata wakiziba-ziba, jengo hili la mjenzi,
Lazima iso na penzi, ndugu sihimili moyo!

12. Kaditama mkataba, nipeni pole watunzi,
Naunga kwenu nasaba, unipoze wa Mlanzi,
Tavunjaje yangu huba, nizime yangu kurunzi?
Lazima iso na penzi, ndugu sihimili moyo!

Mary Mangwela (Wastara)
P.O. Box 44,

*mangwela4 (Huyu ni Bwana Khamis*




(42)

**HUYU NI BWANA KHAMISI.**

1. Hayani ajimaina, wa hadhara wadinasi,
Hayani huyu Bwana, mpendeza abunusi,
Mpendeza wa kusana, mtunzi wenu Khamisi,
Huyu ni Bwana Khamisi, usikiaye avuma.

2. Tupa jicho lako ona, apendeza kwa weusi,
Weusi wake kijana, katu hauna kakasi,
Kabila lake nanena, kuwatoa wasi wasi,
Huyu ni Bwana Khamisi, usikiaye avuma.

3. Kabila lake na shina, ni Mrufiji khalisi,
Wa Mlanzi kwa makina, sikia usidadisi,
Ndiye anayewabana, wajitiao ufarisi,
Huyu ni Bwana Khamisi, usikiaye avuma.

4. Poppte avumikana, kwa shairi za utesi,
Hushindana na akina, fulani ninawahisi,
Kwa sindano huwashona, na kuwakata makasi,
Huyu ni Bwana Khamisi, usikiaye avuma.

5. Bishano mwerevu sana, huwatoa wale fosi,
Na hachoki kubishana, ndipo huzidi jilisi,
Watesi hupotezana, na kupoteza nafasi,
Huyu ni Bwana Khamisi, usikiaye avuma.

6. Apenda heshimiana, mbele ya kadamnasi,
Sivunje lakeye jina, kama waleta tetesi,
Yu tayari kushikana, na hujuma kwa upesi,
Huyu ni Bwana Khamisi, usikiaye avuma.

7. Kisha hajui kununa, na umtukane tusi,
Tena hapendi tetana, mwenyewe husema 'basi',
Lakini mtakutana, kwenye kazi ya wandisi,
Huyu ni Bwana Khamisi, usikiaye avuma.

8. Kikushika takuchana, kama ni mbwa wa msasi,
Ama sivyo takukuna, na ukutoke mkosi,
Na ndipo mtang'ang'ana, ujute na adharusi,
Huyu ni Bwana Khamisi, usikiaye avuma.

9. Hebu mtazame tena, mtungaji makhususi,
Pengine mtapambana, ukitubishia sisi,
Pengine mwahusiana, uepuke khasaisi,
Huyu ni Bwana Khamisi, usikiaye avuma.

10. Kaditama mengi sina, mwone huyu taanusi,
Mwone na uso mpana, sura yake udurusi,
Utaona amenona, ang'ara kama shamsi,
Huyu ni Bwana Khamisi, usikiaye avuma.

Mary Mangwela (Wastara)
P.O. Box 44, Dodoma.

7/7/59

Mary Mangwela

***mangwela5 (Njozi ya Mawe Matatu)***

Lettre au secrétaire régional de *Kiongozi,* le journal de l'église catholique datée du 17 mai 1958

From: Bi. Mary Mangwela,
Shauri-Moyo Quarters,
P.O. Box 44,
DODOMA.
17th May, 1958.

264

~~The Editor~~

The Secretary,
"KIONGOZI",
The East African Swahili Newspaper,
P.O. Box 314,
T A B O R A.

Bwana Katibu,

Ahsante sana kwa barua yako adhim na kama ilivyo haja ya kutaka kujua juu ya swali lako kwa shairi langu la "NJOZI YA MAWE MATATU". Hivi sasa nakutafsiria maana hasa ya shairi langu. Majibu ni kama hivi hapo chini yafuatayo:-

1. Ni zile Kura tatu zilizoleta mgogoro kwa ajili ya uchaguzi wa Washauri katika Lejiko (Legislative Council) Dar es Salaam.

2. Ni zile at ati zilizomo katika nyoyo za watu wote wa mataifa matatu juu ya Serikali ya Mseto katika nchi ya Tangąnyika.

3. Ni zile patashika tatu za vyama vilivyopo katika nchi - TANU, UTP na TFL. Kiini hasa ni kama hapo juu kwenye No. 1 ya "Kura tatu"

Si mshindani wa jambo lo lote. Hivi sasa wanitia wasi wasi na mashaka makuu kwa maulizo yako. Lakini ni lazima niseme kweli yangu wazi - ukilitoa ama kulitupa kapuni hii ni hiari yako Mheshimiwa.

Ningependa kuleta mashairi mengine ya aina mbali - mbali bali nina wasi wasi kuyaleta.

Mimi wako mtii na mnyenyekevu,
TUMSIFU YESU KRISTU!!!

MARY MANGWELA.

## 3. HAZINA YA WASHAIRI (HYW)

hyw1a

HAZINA YA WASHAIRI

Katika mwezi Agosti, 1935 lilitokea shairi moja ndani ya Mambo Leo ya mwezi huo. Shairi hili lilitungwa na Sheikh Mzee Waziri (Kijana), wa Kiluhwi, Tanga. Ngonjera za shairi hili zina-husu Hirizi Ya Shillingi Mia iliyompotea Bwana Waziri. Kama ujuavyo kwamba washairi huanzisha mjadala fulani kwa fumbo tu na kuacha hasa kitu chenyewe anachotaka kusemea. Kwa kawaida wasomaji wengi wasiokuwa washairi ghalibu sana kutambua ni kitu gani kinachosemwa na mshairi katika ngonjera zake. Hivyo Bwana Mzee Waziri alisema hivi:-

1.

HIRIZI YA SHILLINGI MIA

Hirizi yangu ya mana, jana imenipotea,
Nimekuwa kama lana, sina pa kutegemea,
Si usiku si mchana, nalia kinjianjia,
Nipatieni hirizi, nisitiri mwili wangu.

Naogopa maadui, wanao kuniclukia,
Wasinigeuze chui, aula Punda Milia,
Kwani wewe huwajui, wana ilimu dunia,
Nipatieni hirizi, nisitiri mwili wangu.

Nisitiri mwili wangu, sikiza ninakwambia,
Hirizi ni kinga yangu, baba anavyonambia,
Naogopa walimwengu, mara mbili narejea,
Nipatieni hirizi, nisitiri mwili wangu.

Thamani yake tukufu, yapata shillingi mia,
Alitengeneza sharifu, mgeni aliyetujia,
Sasa ninatia hofu, sina cha kuning'inia,
Nipatieni hirizi, nisitiri mwili wangu.

Miji yote nimeisha, sina haja kutajia,
Wala siwezi zidisha, kama hujanisikia,
Haya yangu si maisha, nastahili kulia,
Nipatieni hirizi, nisitiri mwili wangu.

Bwana Mzee Waziri wa Kihuhwi, Tanga alijibiwa na Bwana M.M.Kihere, wa Tanga. Ubishi huu uliendelea mpaka mwaka 1936. Alimjibu hivi:-

2.

## HIRIZI YA SHILLINGI MIA

Pokea salamu zako, nazitia gazetini,
Kwa kukidhi haja yako, ambayo umetamani,
Usipate masumbuko, mambo yamo vitabuni,
  Hirizi hiyo pokea, tena ivae shingoni.

Lakini sharti miko, hirizi ya Kuruani,
Haitaki machafuko, uchafuchafu mwilini,
Kwani hili ni zindiko, kwa watu hata Majini,
  Hirizi hiyo pokea, tena ivae shingoni.

Kwanza tii Mola wako, kisha uishike Dini,
Wazazi na ndugu zako, uwe nao mikononi,
Rafiki jirani zako, uwapende kwa yakini,
  Hirizi hiyo pokea, tena ivae shingoni.

Inyoshe kalbi yako, ukaapo Barazani,
Siwatie machafuko, siwawekee undani,
Kwako kutwa iwe choko, na kuwatia imani,
  Hirizi hiyo pokea, tena ivae shingoni.

Tena ni faida kwako, kwa watoto wa nyumbani,
Roho siwatie mwako, wapoze wawe laini,
Utuze akili yako, utoe tamu kinywani,
  Hirizi hiyo pokea, tena ivae shingoni.

~~xxxxxxxxxxxxxxxxxxxx, xxxxxxxxxx hata machoni,~~

......................../2...

## 4. HISTORIA YA MAISHA YA MTEMI MAZENGO WA DODOMA (MMD)

mmd1

DIBAJI

Nyumba imara ilijengwa juu ya msingi bora uliofanywa imara na mafundi hodari na mahiri. Ndivyo vivyo hivyo taifa haliwezi kuundika ikiwa kama hakuna makabila. Makabila ya nchi xxxxxxx ndio msingi wa taifa.

Ukitaka kuwajua wajenzi mashuhuri wa msingi huo wa taifa la Tanzania, huna budi kujisomea vitabu mbali mbali vya historia ya maisha yao ambavyo vilivyoandikwa na wananchi wenyewe wanaowahusu watu hao, ambao waliishi nao au walisikia historia zao si kwa ajili ya kuandika vitabu tu lakini pia ni kwa vilo ilikuwa lazima wajue kama ni mapokeo ya kabila au ya milango ya ukoo au koo zao.

Miongoni mwa watu hao mashuhuri mmojawao ni Mheshimiwa Mtemi Mazengo wa Mvumi, katika kabila la Wagogo ambalo lina wananchi wake waliofikia (hesabu ya Wagogo) 322,000.

Mtemi Mazengo ni maarufu sana nchini Tanzania licha katika Ugogo tu. Umaarufu wake ulimjia kwa vilo aliishi zaidi ya karne moja, pili kwa kuwa alikuwa kiongozi mashuhuri sana wa kabila la Wagogo. Alizaliwa tangu enzi ya Waarabu aliishuhudia serikali hiyo, serikali ya Wadachi, ya Waingereza na mwisho akaifikia serikali yetu wenyewe ya wananchi.

Kitu kingine kilichozidisha umaarufu wake, hasa alipomtawalisha Mtukufu Rais wa Tanganyika Mwalimu Julius K. Nyerere, na mara ya pili alipomtawalisha rasmi akiwa Rais wa Tanzania. Mara ya kwanza alimtawalisha tarehe 9/12/1962 wakati wa kuwekwa Jamhuri ya Tanganyika na tarehe 1/10/1965, akiwa ni Rais wa Muungano wa Tanganyika Na Unguja.

Zaidi ya hayo alikuwa mwanachama mashuhuri sana wa chama chetu kitukufu cha TANU, alikifaidia sana chama hiki. Hivyo watu kama hawa si vema kupoteza sifa zao wakosapo kutungiwa vitabu vyao vya historia.

MATHIAS E. MNYAMPALA,

DODOMA

TANZANIA

Aprili 18, 1967

Page d’introduction du livre *Historia ya maisha ya Mtemi Mazengo wa Dodoma.*

mmd_pic1




Investiture de Julius Kambarage Nyerere en pays *gogo* par le Mtemi Mazengo wa Mvumi wa Dodoma. S’agit-il de la première en 1962 ou de la deuxième en 1965 ?

mmd_pic2



Investiture à un moment différent de mmd_pic1 de Julius K. Nyerere par le Mtemi Mazengo wa Mvumi wa Dodoma. Le cadre et les objets remis sont différents.

## 5. MASHAIRI YA HEKIMA NA MALUMBANO YA USHAIRI (MYH)

## *Introduction de Julius K. Nyerere*

A. Introduction de Julius K. Nyerere recopiée dans le tapuscrit

myh0i

UTANGULIZI

Bwana Mathias Mnyampala, mshairi wetu mashuhuri kaniomba niandike utangulizi mfupi kwa kijitabu hiki cha mashairi. Nisingepata taabu yo yote kutimiza ombi hili kama yeye na wenzake wasingeniingiza humu kijitabuni. Kwa hiyo kwanza nieleze nilivyoingizwa humu.

Nilianza kusoma mashairi ya Kiswahili miaka mingi iliyopita. Lakini ni marehemu Sheikh Amri Abedi ambaye katika mazungumzo, na hasa katika Kitabu Chake "Sheria za Kutunga Mashairi na Diwani ya Amri," aliyenishawishi na kuniwezesha kuelewa na kupenda zaidi mashairi ya Kiswahili. Kwa hiyo mara chache aliponigundua kuwa najaribu kuandika aliniomba nimpe nakala ya majaribio yangu. Hivyo ndivyo Bwana Mathias Mnyampala alivyoyagundua haya mashairi yangu mawili katika makaratasi ya marehemu Sheikh Amri Abedi. Ni mashairi ya mwanafunzi, na ingawa naona haya kuwa yameingizwa humu pamoja na mashairi ya mabingwa nafurahi kwamba mabingwa wenyewe wameona kwamba yafaa nayo yawe humu. Hii huenda ikawatia moyo wanafunzi pia.

Juu ya mabingwa wenyewe sina neno ila sifa. Kuna matatu ya Sheikh Amri Abedi. La kwanza, "Mwasifiwa Tangu Kale," ni wimbo wenye urembo; na kama alivyoahidi, kaupamba kweli kweli. La pili "Raha" lilianzisha mzozo kwa wenyewe washairi. La tatu "Dhana" ni jibu la mzozo huo.

Kuna pia matatu ya Bwana Khamis Amani Khamis wa Dodoma. Yote matatu, "Mtego," "Jiti" na "Saa," yanahusiana na mzozo huo ulioanzishwa na "Raha." Bwana Khamis ni mtungaji hodari na wa siku nyingi. Nilipomgundua alikuwa mwendeshaji wa Taxi. Nilikuwa katika shughuli za TANU, huko Dodoma, na yeye, Bwana Khamis, akiniendesha katika Taxi yake. Katika mazungumzo nikamgundua kuwa ndiye "Nyamaume", mshairi, naye akashangaa kuwa kumbe mimi pia husoma mashairi.

......./2.

Feuillet myh0ii



Ni jambo la ajabu, ingawa ni la kweli, kwamba vijana wetu wengi, hasa waliosoma vizuri Kizungu, hawasomi mashairi au maandiko mengine ya Kiswahili. Na ni jambo la ajabu ambalo pia ni la kweli, kwamba kwa Waswahili wengi sana, hasa wale ambao hawakusoma mno Kizungu, ni rahisi kutia mawazo yao katika mashairi kuliko lugha ya kawaida. Kwa hiyo Bwana Khamis alishangaa kujua kuwa mimi husoma mashairi yake na wenzake; na mimi nilishangaa kugundua kuwa bingwa Nyamaume ni "draiva wa teksi!" Ujinga kitu kibaya.

Sheikh Shaaban Robert, bingwa wa mabingwa wetu yumo humu kwa shairi moja "Uzee" - zuri sana. Mimi, nadhani pia na wanafunzi wenzangu, tuna nung'uniko moja tu juu ya marehemu Shaaban Robert. Kwa desturi lugha yake ni ngumu mno. Huwezi kusoma beti mbili za shairi lake bila kuvuta kamusi. "Uzee" ni tofauti; hata mimi mwanafunzi naweza nikalisoma bila msaada wa kamusi.

"Sahibu zangu Sahibu, Sahibu zangu mahiri," ni lake mwenyewe Bwana Mathias, "Ni waadhi Ushairi." Nalo linahusiana na mzozo ule wa "Raha." Pengine Bwana Mathias hajui nilivyoanza kusoma mashairi yake. Siku moja nilisoma shairi zuri sana katika gazeti ambalo lilikuwa limepangwa kwa namna ya pekee. Mwandikaji alikuwa ni Bwana Mathias Mnyampala. Kama kawaida yangu nililikata nikalipeleka kwa Mwalimu wangu, Sheikh Amri Abedi, nikimwuliza ni nani mtungaji hodari huyu? Sheikh akanieleza sifa za Bwana Mnyampala. Nikaanza kusoma mashairi yake, nikianzia utenzi wake wa Enjili. Nadhani baada ya marehemu Shaaban Robert ni vigumu kugundua mwingine aliyeipamba lugha ya Kiswahili kwa mashairi safi, kumzidi Bwana Mnyampala.

....../3.

Feuillet myh0iii



Shairi moja ni la Bwana Akilimali wa Kigoma "Dua la Kuku Uongo" halina dhara kwa mwewe. Bwana Akilimali anajulikana zaidi kwa jina la "Snow White." Yeye ni mtungaji hodari na wa siku nyingi. Juzi juzi Bwana "Snow White" alikuwa mmoja wa watu waliopeleka majina yao kugombea kiti cha Bunge huko Kigoma. Mwinyihatibu Mohamed analo moja, Cheo. "Fungueni makataa muole pombe na Cheo", kinacholevya zaidi ni kipi? Shairi zuri sana.

Mtego umefyatuka, ambalo ni moja la yale yaliyochokozwa na "Raha" ni la Bwana Mohamedi Ali. "Kalamu tungali nazo, usambe zimekatika," ni mstari kama "Kuno kuzima kweleo, haiwi kwisha uhunzi." Ni mistari safi ya magomvi ya washairi. "Ndovu wakipigana" ni bado katika ugomvi ule ule ulioanzishwa na "Raha." Hili ni shairi la Bwana Mohamed Selemani. Wagombanapo mabingwa hao tunaoumia ni sisi wanafunzi. Hivi juzi-juzi waligombana kutaka kujua kama kutoa ni moyo au ni utajiri. Hutufanya sisi wanafunzi tuwe na wasi wasi. Hatujui kama tunayo ruhusa ya mabingwa kuendelea kusema kuwa kutoa ni moyo usambe ni utajiri.

Mahmoud Hamdouniy ndiye mwenye "Dunia Duara." Washairi wetu wengi wana majina ya "kishairi." Nyamaume, Chipukizi, Mwanafunzi, Mtu-Chake, Watendewao, n.k. Bwana Mahmoud la kwake ni "Jitukali." Shairi lake bado ni moja la yale yaliyoanzishwa na "Raha" la Marehemu Sheikh Amri Abedi.

Mashairi yote haya ni mashairi ya mabingwa wa lugha yetu. Msomaji utajionea mwenyewe Kiswahili kiimbavyo kikipambwa na mafundi.

Namshukuru Bwana Mnyampala kwa kuyakusanya mashairi machache haya ya watunzi mbali mbali katika kijitabu kimoja. Nawashukuru pia jamaa wa Chama cha Washairi kwa kukitoa kijitabu hiki. Ninalo-

......./4

waomba zaidi ni kwamba wajitayarishe kututolea kitabu kikubwa zaidi kuliko hiki.

JULIUS K. NYERERE

Dar es Salaam.
14 August, 1965.

B. Introduction de Julius K. Nyerere sur papier à en-tête de la Présidence, signature manuscrite ; lettre datée du 14 août 1965

Feuillet myhp_jkn0



THE STATE HOUSE,
DAR ES SALAAM.
TANGANYIKA.

14th August, 1965.

Bwana Mnyampala,

Nakuletea Utangulizi ulioutaka. Kwa bahati mbaya umekuwa mrefu zaidi kuliko ulivyotaka, na pia nimerudia maelezo yaliyomo katika utangulizi wako.

Katika "Chombo cha Taifa Letu" ubeti wa sita ulikuwa haufanani na nyingine. Nimesahihisha kosa hilo, kwani si vema shairi la mwanafunzi liwe la kianafunzi kwa kidhahiri mno! Nimesahihisha pia kosa la mchapaji katika ubeti wa pili.

Katika "Mwasifiwa Tangu Kale" ubeti wa kumi na tatu, mstari wa tatu, sijui kwa nini ni Kur'ani, badala ya"Kuruani". Kuruani msomele ni kipande ambacho hakistahili kupunguzwa au kuongezwa.

Katika "Ni Waadhi Ushairi" ubeti wa tatu mstari wa tatu "na" ni ya nini? Kadhalika mstari wa nne "hutuondolea" itaeleweka ikiandikwa "hutwondolea".

Mwanafunzi ni sawa sawa na mgeni katika dini. Mambo yasipokuwa kama msahafu usemavyo haelewi; bali wale wenye dini yao tangu zamani huelewa.

Si vema walowaweza,
Mwanafunzi kumkwaza!

Wasalaam,

Wako akupendaye,

Julius K. Nyerere
(J.K.Nyerere)

Feuillet myhp_jkn1





CHOMBO CHA TAIFA LETU

Chombo cha Taifa letu,
Si sawa na vya wenzetu:
Vyao vyataka Rubani,
Aushike usukani,
Awe na mabaharia
Wanaomsaidia.

Na kiwe kina mafuta
Ya kutosha kukivuta
Au kiwe na makaa,
Kwani pia yanafaa.
Chombo kimekamilika
Bahari kitaivuka.

Mamia kingapakia
Hao huwa abiria,
Wakisha lipa nauli
Na bei ya maakuli,
Hawadaiwi zaidi
Safari kuifaidi.

Wanaweza wakakaa
Sawa sawa na bidhaa,
Wakabebwa wasibebe
Libebavyo maji debe,
Madhali wamo kazini
Wanamaji na Rubani -

Wote wanayo hakika
Chombo chao kitavuka.
Chombo cha Taifa letu
Ni chombo cha kila mtu.
Ni chombo cha makasia
Hakibebi abiria.

Ni kweli kina Rubani
Ashikaye usukani,
Akiepushaye myamba
Na nyangumi au mamba,
Bali kila abiria
Kwa kweli ni baharia.

Kila aliye chomboni
Baharia na Rubani,
Ni mvuta makasia
Na mhimizaji pia;
Kwa shibe au kwa njaa
Wanaishi kijamaa.

Feuillet myhp_jkn2





Walo'nacho hupeana
Wala hawana hiana,
Waso'nacho hawanacho,
Si watu wenye kijicho;
Ni waombi wa Manani
Ahueni iwe pwani.

Si chombo chenye nafasi
Kwa watu wataanasi,
Wadai kuhudumiwa
Wagomvi wakidaiwa;
Siyo cha wapita njia
Au wabaya wa nia.

Si chombo cha wadoezi
Wala si chombo cha wezi;
Si chombo chenye nafasi
Kwa wagomvi na waasi,
Watu wazua fitina,
Au wadhabidhabina.

Hakina nafasi hata
Kwa watu wenye matata;
Kila mtu baharia
Avuta lake kasia,
Agombane baharini,
Lake atavuta nani?

Feuillet myhp_jkn3

Bwana Mathias Mnyampala, mshairi wetu mashuhuri kaniomba niandike utangulizi mfupi kwa kijitabu hiki cha mashairi. Nisingepata taabu yo yote kutimiza ombi hili kama yeye na wenzake wasingeniingiza humu kijitabuni. Kwa hiyo kwanza nieleze nilivyoingizwa humu.

Nilianza kusoma mashairi ya Kiswahili miaka mingi iliyopita. Lakini ni marehemu Sheikh Amri Abedi ambaye katika mazumgumzo, na hasa katika Kitabu Chake "Sheria za Kutunga Mashairi na Diwani ya Amri," aliyenishawishi na kuniwezesha kuelewa na kupenda zaidi mashairi ya Kiswahili. Kwa hiyo mara chache aliponigundua kuwa najaribu kuandika aliniomba nimpe nakala ya majaribio yangu. Hivyo ndivyo Bwana Mathias Mnyampala alivyoyagundua haya mashairi yangu mawili katika makaratasi ya marehemu Sheikh Amri Abedi. Ni mashairi ya mwanafunzi, na ingawa naona haya kuwa yameingizwa humu pamoja na mashairi ya mabingwa nafurahi kwamba mabingwa wenyewe wameona kwamba yafaa nayo yawe humu. Hii huenda ikawatia moyo wanafunzi wenzangu pia.

Juu ya mabingwa wenyewe sina neno ila sifa. Kuna matatu ya Sheikh Amri Abedi. La kwanza, "Mwasifiwa Tangu Kale," ni wimbo wenye urembo; na kama alivyoahidi, kaupamba kweli kweli. La pili "Raha" lilianzisha mzozo kwa wenyewe washairi. La tatu "Dhana" ni jibu la mzozo huo.

Kuna pia matatu ya Bwana Khamis Amani Khamis wa Dodoma. Yote matatu, "Mtego," "Jiti" na "Saa," yanahusiana na mzozo huo ulioanzishwa na "Raha." Bwana Khamis ni mtungaji hodari

/na wa siku nyingi.

na wa siku nyingi. Nilipomgundua alikuwa mwendeshaji wa Taxi. Nilikuwa katika shughuli za TANU, huko Dodoma, na yeye, Bwana Khamis, akiniendesha katika Taxi yake. Katika mazungumzo nikamgundua kuwa ndiye "Nyamaume", mshairi, naye akashangaa kuwa kumbe mimi pia husoma mashairi..

Ni jambo la ajabu, ingawa ni la kweli, kwamba vijana wetu wengi, hasa waliosoma vizuri Kizungu, hawasomi mashairi au maandiko mengine ya Kiswahili. Na ni jambo la ajabu ambalo pia ni la kweli, kwamba kwa Waswahili wengi sana, hasa wale ambao hawakusoma mno Kizungu, ni rahisi kutia mawazo yao katika mashairi kuliko lugha ya kawaida. Kwa hiyo Bwana Khamis alishangaa kujua kuwa mimi husoma mashairi yake na wenzake; na mimi nilishangaa kugundua kuwa bingwa Nyamaume ni "draiva wa teksi!" Ujinga kitu kibaya.

Sheikh Shaaban Robert, bingwa wa mabingwa wetu yumo humu kwa shairi moja "Uzee" - zuri sana. Mimi, nadhani pia na wanafunzi wenzangu, tuna nung'uniko moja tu juu ya Marehemu Shaaban Robert. Kwa desturi lugha yake ni ngumu mno. Huwezi kusoma beti mbili za shairi lake bila kuvuta kamusi. "Uzee" ni tofauti; hata mimi mwanafunzi naweza nikalisoma bila msaada wa kamusi.

"Sahibu zangu Sahibu, Sahibu zangu mahiri," ni lake mwenyewe Bwana Mathias, "Ni waadhi Ushairi." Nalo linahusiana na mzozo ule wa "Raha." Pengine Bwana Mathias hajui nilivyoanza kusoma mashairi yake. Siku moja nilisoma shairi zuri sana katika gazeti ambalo lilikuwa limepangwa kwa namna ya pekee. Mwandikaji alikuwa ni Bwana Mathias Mnyampala.

/Kama kawaida yangu

Feuillet myhp_jkn5



Kama kawaida yangu nililikata nikalipeleka kwa Mwalimu wangu, Sheikh Amri Abedi, nikimwuliza ni nani mtungaji hodari huyu? Sheikh akanieleza sifa za Bwana Mnyampala. Nikaanza kusoma mashairi yake, nikianzia utenzi wake wa Enjili. Nadhani baada ya marehemu Shaaban Robert ni vigumu kugundua mwingine aliyeipamba lugha ya Kiswahili kwa mashairi safi, kumzidi Bwana Mnyampala.

Shairi moja ni la Bwana Akilimali wa Kigoma "Dua la Kuku Uongo" halina dhara kwa mwewe. Bwana Akilimali anajulikana zaidi kwa jina la "Snow White." Yeye ni mtungaji hodari na wa siku nyingi. Juzi juzi Bwana "Snow White" alikuwa mmoja wa watu waliopeleka majina yao kugombea kiti cha Bunge huko Kigoma. Mwinyihatibu Mohamed analo moja, Cheo. "Fungueni makataa muole pombe na Cheo", kinacholevya zaidi ni kipi? Shairi zuri sana.

Mtego umefyatuka, ambalo ni moja la yale yaliyochokozwa na "Raha" ni la Bwana Mohamedi Ali. "Kalamu tungali nazo, usambe zimekatika," ni mstari kama "Kuno kuzima kweleo, haiwi kwisha uhunzi." Ni mistari safi ya magomvi ya washairi. "Ndovu wakipigana" ni bado katika ugomvi ule ule ulioanzishwa na "Raha". Hili ni shairi la Bwana Mohamed Selemani. Wagombanapo mabingwa hao tunaoumia ni sisi wanafunzi. Hivi juzi-juzi waligombana kutaka kujua kama kutoa ni moyo au ni utajiri. Hutufanya sisi wanafunzi tuwe na wasi wasi. Hatujui kama tunayo ruhusa ya mabingwa kuendelea kusema kuwa kutoa ni moyo usambe ni utajiri.

Mahmoud Hamdouniy ndiye mwenye "Dunia Duara." Washairi wetu wengi wana majina ya "kishairi." Nyamaume, Chipukizi,

/Mwanafunzi,

Feuillet myhp_jkn6

- 4 -

Mwanafunzi, Mtu-Chake, Watendewao, n.k. Bwana Mahmoud la kwake ni "Jitukali." Shairi lake bado ni moja la yale yaliyoanzishwa na "Raha" la Marehemu Sheikh Amri Abedi.

Mashairi yote haya ni mashairi ya mabingwa wa lugha yetu. Msomaji utajionea mwenyewe Kiswahili kiimbavyo kikipambwa na mafundi.

Namshukuru Bwana Mnyampala kwa kuyakusanya mashairi machache haya ya watunzi mbali mbali katika kijitabu kimoja. Nawashukuru pia jamaa wa Chama cha Washairi kwa kukitoa kijitabu hiki.- Ninalowaomba zaidi ni kwamba wajitayarishe kututolea kitabu kikubwa zaidi kuliko hiki.

*Introduction de Mathias E. MNYAMPALA*

Feuillet myh0v

- v -

D I B A J I.

Mashairi yaliyomo ndani ya kijitabu hiki kidogo ni mojawapo ya mikusanyo ya mashairi ya washairi mbali mbali mashuhuri wa nchini humu Tanzania.

Shairi la kwanza katika kitabu hiki ni la Mtukufu Mwalimu Julius K. Nyerere, Rais wa Tanzania. Shairi hili linazungumza juu ya "Usawa Wa Binadamu." Shairi hili lina sehemu mbili - sehemu ya kwanza ina hoja ikiuliza kwa nini Binadamu wawe sawa? Sehemu hiyo imetoa mifano mingi ya hitilafu zilizopo kati ya Binadamu na Binadamu mwenzake nakadhalika. Hivyo sehemu hiyo inakanusha kwamba Binadamu wote si sawa. Sehemu ya pili ya shairi hilo inajibu hoja za sehemu ya kwanza, na kumbainishia wazi kwa mifano kwamba hakika Binadamu wote ni sawa. Shairi lake la pili ni Utenzi unaoitwa "Chombo Cha Taifa Letu". Ni Utenzi wa muundo ama mtungo wa pekee kuliko aina mbali mbali zilizozoewa na watungaji wetu wa Kiswahili.

Kuhusu Utenzi wa "Chombo Cha Taifa Letu" ametoa usemi rasmi wa hekima na kuzama sana kwa njia ya kishairi. Mwalimu amemaliza Utenzi wake huo akisema hivi:-

"Si chombo cha wadoezi,
Wala si chombo cha wezi;
Si chombo chenye nafasi,
Kwa wagomvi na waasi,
Watu wazua fitina,
Au Wadhabidhabina.

Hakina nafasi hata,
Kwa watu wenye matata;
Kila mtu baharia,
Avuta lake kasia,
Agombane baharini,
Lake atavuta nani?"

Kazi ya Mtukufu Mwalimu Nyerere ni ya maana sana kwa Watanzania. Kila atakayesoma mashairi yake hayo mawili na kuzingatia moyoni mwake atanipatia maarifa kuwili - kupata hekima, na pili kuwa mwadilifu katika maisha yake na kuitukuza Tanzania yetu tukufu, na kuzingatia utekelezaji hasa wa Azimio la Arusha juu ya Siasa ya Ujamaa na Kujitegemea. Bila shaka umekwisha soma Utangulizi wake Mtukufu Mwalimu Nyerere aliotuandikia ili utiwe ndani ya kitabu hiki.

Mashairi mengine yanayofuata ni ya marehemu Sheikh K. Amri Abedi na washairi wengine mbali mbali. Kisa cha kuingia mashairi haya ni kutokana na shairi la "RAHA" lililotungwa na Sheikh Amri, ambalo lilifikiriwa vingine na baadhi ya washairi wengine. Fikira yao iliwatuma kuwa eti Sheikh Amri alitunga shairi hilo kwa ajili ya kumjugumu mtu fulani maarufu nchini Tanzania aliyepata kushtakiwa na kupelekwa Mahakamani.

Washairi hao waliandika mashairi yao wakimjibu marehemu Sheikh Amri ili kumtetea mtu huyo. Yalizuka malumbano makubwa ya kishairi, lakini mwisho malumbano hayo yalikwisha. Hii ndiyo maana ya kuitwa kitabu hiki "Mashairi Ya Hekima Na Malumbano ya Ushairi". Mashairi ya Hekima ni yale ya Baba wa Taifa; na Malumbano ni hayo ya washairi wengine.

................/vi ...

***MASHAIRI YA HEKIMA 1:***

Feuillet myh0vi



Baadhi ya wengine walikuwa upande wa Sheikh Amri na wengine kwa hao. Mashairi mengine hayakutokea katika toleo la kwanza na yameingizwa katika toleo hili la pili la kitabu hiki. Na mwisho ni mashairi mawili ya washairi wawili - marehemu Sheikh Shaaban Robert na Mwinyihatibu Mohamedi, wote ni wa Tanga. Mashairi hayo ni ya mawaidha tu; na mengine mawili vile vile ni kutukuza lugha yetu ya Kiswahili.

Hili ni toleo la pili la kitabu hiki. Zamani kilitolewa na chama cha Usanifu wa Kiswahili Na Ushairi, Tanzania (UKUTA).

MATHIAS E. MNYAMPALA,
DAR ES SALAAM.
22/10/1968.

(Lifuatalo ni shairi la M6tukufu Baba wa Taifa la Usawa Wa Binadam.)

USAWA WA BINADAMU.

Wasema watu ni sawa, nambie usawa wao,
Kina hohehahe hawa, ambao hawana chao,
Na watu wenye vipawa, wenye vyeo, wenye vyao,
Nambie usawa wao, watu mbalimbali hawa.

Mwone Mbilikimo huyu, na Mtusi wa Ruanda,
Huyu kimo cha kibuyu, na kanzu yake ni gwanda,
Yule ni kama mbuyu, pandikizi mtu panda,
Kibuyu na kingaranda, ni kibuyu si mbuyu.

Nambie yule anzali, jahili na hayawani,
Na Jaji wa Serikali, hakimu wa barazani,
Huyu h'achi kutaali, na yule ni punguani,
Wanao usawa gani, hakimu na baradhuli?

Au sisi watungaji, wa ya vina na ya guni,
Nao wetu wasomaji, was'oweza kuyabuni,
Japo wawe na mitaji, nasi hatuna thumuni,
Tafadhali hukumuni, usawa wetu majaji.

Mwandani wangu mwanana, mwamini mwanazuoni,
Hanayo dosari hana, mwilini wala moyoni,
Na bibi huyu laana, mkazi wa danguroni,
Na haya hata huoni, kusema wanalingana?

Mzee huyu walii, mcha Mungu na Mtawa,
Mitume amewatii, mali zote kazigawa,
Na bwana wa nyumba hii, mwua watu kwa madawa,
Wasema hawa ni sawa, mlozi na msufii?

Au Juma na Mwajuma, wanao usawa gani?
Fani ya mume kuchuma, ya mke kukaa ndani,
Mume japo maamuma, na mke hawalingani,
Hata wale wa zamani, Hawa aliumbwa nyuma.

................/3 ...

Binadamu tangu jana, tangu siku ya kuzawa,
Wanahitilafiana, kwa vipimo na vipawa,
Huyu ana yule hana, kun'Adamu kuna Hawa,
  Wasema wote ni sawa? sema wanacholingana.

11

Watu ni sawa nasema, zingatia neno "watu",
Siwapimi kwa vilema, ambavyo ni udhia tu,
Siwafanidi kwa wema, ambao ni tabia tu,
  Lakini watu ni watu, mawalii na wagema.

Niseme maji ni maji, pengine utaelewa,
Ya kunywa ya mfereji, na yanayoogelewa,
Ya umande na theluji, ya mvua, mito, maziwa,
  Asili yake ni hewa, hayapitani umaji.

Yatie chumvi ya mvua, hayaachi kuwa maji,
Safi ukiyachafua, utakera tu wanywaji,
Yapashe moto kwa jua, hayaongezi umaji,
  Maji yo yote ni maji, maji nusu wayajua?

Binadamu kadhalika, wote kabisa ni sawa,
Si kwa nywele au rika, au wema na utawa,
Au huyu kusifika, yule kudharauliwa,
  Ni WanAdamu na Hawa, asili ya kuumbika.

Wala si kwa asili tu, ni sawa na kwa thamani,
Tajiri mwingi wa vitu, akimwua hayawani,
Madhali wote ni watu, hataachwa duniani,
  Sawa ya mtu ni nini? Sawa ya mtu ni mtu.

Sijakana nakubali, unanizidi kwa kimo,
Tena mwingi wa akili, mwenzio mimi hazimo,
Bandani wewe hulali, nyumba yangu mimi shimo,
  Japo niwe mbilikimo, sote tu watu kamili.

Anzali na bwana Jaji, mkuu wa Mahakimu,
Wa ya vina watungaji, na wote wenye elimu,
Maskini waombaji, na wanaowakarimu,
  Wote ni binAdamu, watunzi na wasomaji.

Kimo anizidi twiga, kimo wakitajiani?
Kina tembo twawapiga, wahozi mali puani,
Elimu ni ya kuiga, waiga hata manyani,
  Lakini nyani ni nyani, hawi mtu kwa kuiga.

....../4.

## *MASHAIRI YA HEKIMA 2:*

Feuillet myh4



Tukiri una mwandani, mwanana mzuri sana,
Hana doa asilani, hanaye wa kulingana,
Mambo hayajulikani, kesho awe pua hana,
   Mwandani utamkana, kuwa sasa si mwandani?

Ulozi si jambo jema, sikani kamwe sikani,
Ila mlozi nasema, ni mtu siyo shetani,
Na walii mtu mwema, ni sawa na maluuni,
   Umtu hawapitani, mtu mbaya na mwema.

Usawa wa binadamu, si usawa wa sarafu,
(Hata sarafu, fahamu, kuna safi kuna chafu),
Bila bibi, bila amu, sawa bila hitilafu,
   Usawao nakwarifu, ni wao u-bin-Adamu.

Mtukufu Baba wa Taifa ametutungia Utenzi wenye jina la '"CHOMBO CHA TAIFA LETU. Utenzi wake ameutunga kwa mtindo mzuri sana wa kuvuta mawazo vema ya msomaji, Naweza kusema kuwa Utenzi huu Chombo Cha Taifa' umetungwa kwa mtindo wa peke yake, ulio bora sana. Anasema:-

<u>CHOMBO CHA TAIFA LETU</u>

Chombo cha Taifa letu,
Si sawa na vya wenzetu;
Vyao vyataka Rubani,
Aushike usukani,
Awe na mabaharia,
Wanaomsaidia.

Na kiwe kina mafuta,
Ya kutosha kukivuta,
Au kiwe na makaa,
Kwani pia yanafaa,
Chombo kimekamilika,
Bahari kitaivuka.

Mamia kingapakia,
Hao huwa abiria,
Wakisha lipa nauli,
Na bei ya maakuli,
Hawadaiwi zaidi,
Safari kuifaidi.

Wanaweza wakakaa,
Sawa sawa na bidhaa,
Wakabebwa wasibebe,
Libebavyo maji debe,
Madhali wamo kazini,
Wanamaji na Rubani. -

Wote wanayo hakika,
Chombo chao kitavuka,
Chombo cha Taifa letu,
Ni chombo cha kila mtu,
Ni chombo cha makasia,
Hakibebi abiria.

Ni kweli kina Rubani,
Ashikaye usukani,
Akiepushaye myamba,
Na nyangumi au mamba,
Bali kila abiria,
Kwa kweli ni baharia.

Kila aliye chomboni,
Baharia na Rubani,
Ni mvuta makasia,
Na mhimizaji pia;
Kwa shibe au kwa njaa,
Wanaishi kijamaa.

Walo'nacho hupeana,
Wala hawana hiana,
Waso'nacho hawanacho,
Si watu wenye kijicho;
Ni waombi wa Manani,
Ahueni iwe pwani.

[illegible]

....../5.

Si chombo chenye nafasi,
Kwa watu wataanasi,
Wadai kuhudumiwa,
Wagomvi wakidaiwa;
Siyo cha wapita njia,
Au wabaya wa nia.

Si chombo cha wadoezi,
Wala si chombo cha wezi;
Si chombo chenye nafasi,
Kwa wagomvi na waasi,
Watu wazua fitina,
Au wadhabidhabina.

Hakina nafasi hata,
Kwa watu wenye matata;
Kila mtu baharia,
Avuta lake kasia,
Agombane baharini,
Lake atavuta nani?

Marehemu Sheikh K. Amri Abedi, alitunga shairi lake moja wakati alipokuwa yungali anasoma huko Rabwah, West Pakistan, mwaka 1955. Shairi hili aliwasifu wana wa Mvita (Mombasa) alisema hivi:-

MWASIFIWA TANGU KALE

Naja watungia wimbo, nilioahidi pale,
Mzuri wenye marembo, kwa kiarifa cha kale,
Niutie vingorimbo, vina viwe lelelele,
   Mwasifiwa tangu kale, enyi wana wa Mvita.

Safari nimesafiri, nti nyingi nifikile,
Sijaipata sururi, ja Mvita inipile,
Inao wana wazuri, wazuri wana wapole,
   Mwasifiwa tangu kale, enyi wana wa Mvita.

Natunga hili shairi, mtima ufurahile,
Shukuru nazikariri, kwa zema muntenzile,
Naomba Mola Qadiri, awakuze mwende mbele,
   Mwasifiwa tangu kale, enyi wana wa Mvita.

........../6.

## 1. PALABRES POETIQUES (MALUMBANO YA USHAIRI)

### *A. DÉCLENCHEUR :*

myh8

-- 8 --

Njaa ina utukufu, mtu ikamtukuza,
Humfanya maarufu, na kumtia uweza,
Nyuki, mchwa na siafu, njaa inawahimiza.
Shibe ni mwana malevya, njaa mwana malegeza.

Njaa kupita kiasi, huna utalofanyiza;
Hutia utusitusi, macho yakafanya kiza;
Hujimudu, huna kasi: njaa mwana-malegeza.
Shibe ni mwana malevya, njaa mwana malegeza.

Shibe ni ya wasitani, isiwe kupitiliza;
Hususa kwa limbukeni, mara yamtokomeza;
Hujitosa matatani: cha nondo kujiunguza.
Shibe ni mwana malevya, njaa mwana malegeza.

Au kama kumbikumbi, mbawa wanapochomoza;
Wakaranda kwa vitimbi, mbawa wakazipoteza;
Kumbe chini liko jimbi, langojea kuwameza.
Shibe ni mwana malevya, njaa mwana malegeza.

Au za kamari simbi, mchezaji kuzicheza;
Zikafa kifo cha mumbi, dau akalipoteza;
Akawa kula malambi, makombo kuomboleza.
Shibe ni mwana malevya, njaa mwana malegeza.

Marehemu Sheikh K. Amri alitunga shairi jingine lenye jina la RAHA. Shairi hili lilileta mgongano kidogo baina ya washairi wa huku na kule. Shairi hili lilikuwa la mawaidha tu. Lilisema hivi:-

RAHA

Raha ya kweli kinaya, kukinai yako hali,
Ukaepuka mabaya, na mema ukayajali,
Kisha usione maya, utosheke na akali,
Ya upatacho halali, ndipo utaona raha.

Ndipo utasalimika, ujapo miliki mali,
Kwani hautazuzuka, wazuzukavyo juhali,
Ambao huja umbuka, kwa zao mbaya amali,
Na fedheha kuwadhili, katu wasione raha.

Na ukiwa masikini, huli vyema na hulali,
Bali umtu amini, haramu haikubali,
Hudhiliki abadani, mazito huwa sahali,
Dhiki ukazihimili, mwisho ukaona raha.

............/9.

### B. Première réponse antagoniste :

myh9

-- 9 --

Si kila mara ukwasi, huleta raha kamili,
Pia huleta nuhusi, kusababisha ajali,
Na kupigwa mufilisi, wakakuambaa mbali,
Walokupenda awali, zama zile za maraha.

Au hujakuta watu, walokiambwa rijali,
Waliohizini vitu, kwa wingi bila mithili,
Sasa waitwa vijitu, na kuonwa baradhuli,
Hungedhania asili, walipata onja raha.

Mengi tuitayo raha, ni mauzauza bali,
Ni fupi zake furaha, zingawa na bei ghali,
Raha ya kweli kifaha, kwa kumtii Jalali,
Na kuambaa batili, ndipo uipate raha.

Kama nilivyosema mbele kwamba shairi hili lilileta malumbano ya kishairi bila huyu kumtaja yule. Kama ilivyo desturi, mshairi ye yote akizama kwa shairi wengine hutambua kuwa amesema mini. Hivyo Sheikh alijibiwa na washairi wengine kama hivi:-

MTEGO

Kalamu tungali nazo, usamve zimekatika,
Tuyaonapo mauzo, kujibu hatuna shaka,
Mafumbo na mageuzo, si yenye kutuzunguka,
Mtego ulomshika, kesho utashikwa wewe.

Kesho utashikwa wewe, mwenzio ulomshika,
Ghafla usijijuwe, mtego umefyatuka,
Na jina baya upewe, usitake ukitaka,
Mtego ulomshika, kesho utashikwa wewe.

Mila na sheria zetu, zakataza kujicheka,
Na wewe umethubutu, makala kuyaandika,
Jikumbuke ndugu yetu, kwani umeghafilika?
Mtego ulomshika, kesho utashikwa wewe.

Tumeudhika wenzio, kwa yale ulotamka,
Washangilia kilio, nduguyo kilomfika,
Wampigia hario, hadharani wamcheka?
Mtego ulomshika, kesho utashikwa wewe.

........../10.

### C. *Deuxième réponse antagoniste:*

myh10



Sisi twaona aibu, na wewe washereheka,
Nduguyo umemsibu, kwa jambo liso hakika,
Na hiyo ndiyo ajabu, kusahau ulotoka,
Mtego ulomshika, kesho utashikwa wewe.

Kaditamati furaha, isije ikapunguka,
Ukasababisha siha, isije ikaondoka,
Ufanyiwe na mzaha, wakati waaibika,
Mtego ulomshika, kesho utashikwa wewe.

(Shairi hili lilitungwa na Bwana Khamis Amani Khamis (Nyamaume) wa Dodoma. Halafu lilitokea shairi jingine la Bwana Mahmoud Hamdouniy (Jitukali) wa Dodoma. Naye alisema hivi:-)

"DUNIA DUARA"

Nakujua huna huba, nadhani ni badiliko,
Badiliko la kushiba, kwa dalili ya tamko,
Njia yenu ina miba, mwakichafua kivuko,
Dunia ni mzunguko, jua dunia duara.

Kwa ajili ya mahaba, haya uyaweke mbeko,
Kweli huzia dharuba, ikatia sikitiko,
Hutuliza na ujuba, baada ya fafanuko,
Dunia ni mzunguko, jua dunia duara.

Ule si wake msiba, si wangu bali ni wako,
Ndani yake mna riba, kimefungwa kifiniko,
Pengo hili litaziba, pakizuka mitenguko,
Dunia ni mzunguko, jua dunia duara.

Yale yenu mtalaba, kupitisha mizunguko,
Mzinguko ya kukaba, iletayo tetemeko,
Si raha wala masaba, bali ni midukoduko,
Dunia ni mzunguko, jua dunia duara.

Nawe ungeomba toba, yalomkuta mwenzako,
Wasije wakakubeba, ukakosa lalamiko,
Tukalia masuhuba, machozi mtiririko,
Dunia ni mzunguko, jua dunia duara.

Chuki nyingi mumebeba, hamjali maudhiko,
Tunapitisha hesaba, kungoja yenu maziko,
Leo mumo kwenye ghuba, cheleeni mafuriko,
Dunia ni mzunguko, jua dunia duara.

...../11.

Kaditamati ni Raba, aletae farijiko,
Rabi asie niaba, wala asie lingiko,
Na dua ziwe mujaba, ziwe kabuli tuliko,
Raha au badiliko, jua dunia duara.

Jitu alitunga mengine tena akisema:-

DUNIA NYAMA YA TEMBO

1. Dunia nyama ya tembo, hili tufahamu wote,
Alaye huvimba tumbo, wala simfatefate,
Usije pigwa kikumbo, usote kama kiwete,
Mwenye kisu na akate, dunia nyama ya tembo.

2. Na akate mwenye kisu, kidali au po pote,
Kisu kinamruhusu, akate nyama atute,
Achukue hata nusu, abebe asikokote,
Mwenye kisu na akate, dunia nyama ya tembo.

3. Akate nyama mzigo, kisu kikali upate,
Chagua ini na figo, mapupu yasipakate,
Ule hatufanyi zogo, tupigie garegate,
Mwenye kisu na akate, dunia nyama ya tembo.

4. Nyama ya tembo dunia, mwenye kisu na akate,
Akate nundu mkia, mafuta kinywa afute,
Alewe na kusinzia, na mwendo uwe wa tate,
Mwenye kisu na akate, dunia nyama ya tembo.

5. Kateni nyama kwa shime, wenye visu msitwete,
Na nyingi ne mkachome, visu damu mvifute,
Mkila tuwatazame, pembeni tumeze mate,
Mwenye kisu na akate, dunia nyama ya tembo.

6. Ndimi ni mkurugenzi, beti sita ziwe pete,
Hufunzwa wale wafunzi, wakanapo niwasute,
Na mbishi ni mpinzi, nitampangia kete,
Mwenye kisu na akate, dunia nyama ya tembo.

...../12.

*D. DEPLOIEMENT DES PALABRES POETIQUES (MALUMBANO YA USHAIRI)*

myh12

-- 12 --

Hili nalo lilikuwa katika mtawalia huo:-

MIZANI

1. Jifanye mpima kweli, penye kila wapimaji,
Pima mizani kamili, mfano dira ya maji,
Uchungue kiadili, usiwepo upunjaji,
Kama wewe mpimaji, chungua mizani yako.

2. Kupunjwa hatuhimili, lau bure ugawaji,
Kwa kilo au ratili, uwepo uchunguaji,
Kipimo kiwe halali, kama futi za msaji,
Kama wewe mpimaji, chungua mizani yako.

3. Kipimo kisikatili, haki ya mnunuaji,
Timiza usibadili, hakuna usamehaji,
Moja haifanywi mbili, hayuko wa kunihoji,
Kama wewe mpimaji, chungua mizani yako.

4. Mizani uikabili, sijefikishwa kwa Jaji,
Ichungue kiakili, utimu uridhishaji,
Kupunjwa ni udhalili, jua kama mjuaji,
Kama wewe mpimaji, chungua mizani yako.

5. Hamduni Jitu Kali, hapa tama utungaji,
Namhofu jalali, mvika watu mataji,
Ndiye peka na Azali, wote watiririkaji,
Kama wewe mpimaji, chungua mizani yako.

Nalo hili lifuatalo ni katika malumbano hayo ambayo hayakugusa utusi wala jina la mtu. Sheikh Mahmoud alitoa zinduo hilo akisema:-

HUJUVYWA ASIYEJUA

1. Lau unacho kilemba, makhimili na debua,
Na joho umejipamba, mabuku kiyabukua,
Pale tumeziba pamba, yale siyo ya murua,
Hujuvywa asiyejua, au hutanabahishwa.

2. Na lau ukijigamba, kuwa fundi wa kujua,
Ulivyotupiwa kamba, ndipo wajikaramua,
Simsahau Muumba, kutenga na kutengua,
Hujuvywa asiyejua, au hutanabahishwa.

....../13.

myh13



3. Hadhi ni sawa na nyumba, iloezekwa mabua,
Kufumbua na kufumba, mara chini utakua,
Ukumbuke vya kulamba, usipate satua,
Hujuvywa asiyejua, au hutanabahishwa.

4. Hicho kisima wachimba, ukae uking'amua,
Usije hamia Pemba, siku wakikubetua,
Ilitenguliwa miamba, na dafu haikufua,
Hujuvywa asiyejua, au hutanabahishwa.

5. Walojidai usimba, wasemapo husitua,
Leo wapiga marimba, dhiki hata kitumbua,
Wananyimwa wakiomba, hako wakuwagangua,
Hujuvywa asiyejua, au hutanabahishwa.

Mashairi haya yalijibiwa na washairi kadhaa pamoja na yeye mwenyewe Sheikh K. Amri Abedi. Miongoni mwa wale waliowajibu washairi hawa wawili na mimi nilikuwamo. Mimi nilisema hivi:-

NI WAADHI USHAIRI

Sahibu zangu sahibu, sahibu zangu mahiri,
Mahiri wa kuratibu, watunzi wa tabasuri,
Dhana zenu zimeghibu, jinsi mlivyofikiri,
Ni waadhi ushairi, huadibu walimwengu.

Huadibu walimwengu, ili wawe na hadhari,
Yawaepuke machungu, mashaibu na jibari,
Na humpendeza Mungu, huvuta njema sururi,
Ni waadhi ushairi, wenye mema na machungu.

Ushairi ni waadhi, watowao washairi,
Ya furaha na kuudhi, kwa unyonge na fahari,
Huwaridhisha baadhi, wengine hupata mori,
Ni waadhi ushairi, hutwondolea ukungu.

Kwa watu wa kila hali, ushairi ni hanjari,
Husapa nyoyo kuwili, kwa watu kuwahasiri,
Pengine hutufadhili, kwa wema unapojiri,
Ni waadhi ushairi, wa kutafuta mizungu.

......./14.

myh14



Shairi kulengwa watu, si utunzi ni kikiri,
Wa kuumbuwana utu, kuwapamba utitiri,
Muungwana hathubutu, ni dhambi kubwa ya nari,
Ni waadhi ushairi, si kwako wala si kwangu.

11/6/71

Ushairi si ghaidhi, wa kuchekana dosari,
Kutangazana maradhi, mwenye waba kumwaziri,
Na hino siyo gharadhi, twamchukiza Kahari,
Ni waadhi ushairi, asili yake ya tangu.

Si mimi wala si wewe, hii si tabia nzuri,
Msomaji azomewe, kwa kushikwa na ghururi,
Tusijifanye ni mwewe, tukipanua suduri,
Ni waadhi ushairi, kwa wenyewe na wenzangu.

Ndugu yenu hakutenda, chukua njema busuri,
Hana tabia ya inda, hata nanyi mwamkiri,
Moyo wake hakupinda, wala hanacho kiburi,
Ni waadhi ushairi, ni mahubiri ya Mungu.

Baada ya shairi hili Sheikh Mohamedi Ali (Mwanafunzi) wa Dar es Salaam aliwajibu naye hivi:-

## MTEGO UMEFYATUKA

Kwa ghafula mnang'aka, na mengi mno mafoko,
Na masombo kujivika, majasho mtiririko,
Silioni lilozuka, la kuwatia sumbuko,
Dunia ni mzunguko, mtego [redacted] umefyatuka.

Kwa kasi mwavumvuruka, na mingi misukosuko,
Kwa mawazo ya haraka, kweli mwaipiga mwiko,
Huruma au wahaka, ulowatia shatiko,
Dunia ni mzunguko, mtego umefyatuka.

Ni magunge mwajulika, si hapano si Moroko,
Mgunapo twaitika, na mengi machichimiko,
Mkoseapo tarika, wana mwatupa vicheko,
Dunia ni mzunguko, mtego umefyatuka.

Kweli safi imetoka, iso shaka wala koko,
Kwa nuru yazagazika, imejawa mng'ariko,
Leo macho yafumbika, mwatafuta chokochoko,
Dunia ni mzunguko, mtego umefyatuka.

Lipi litalosemeka, ulimwengu ulioko,
Liache kunasibika, na wangu aula wako,
Hivi jama mwaudhika, kwa jambo la mnyooko?
Dunia ni mzunguko, mtego umefyatuka.

....../15.

Kunasa hakunasika, na mliko yeye hako,
Nawaona mwatutika, kuni zisizo muwako,
Poleni akina kaka, ni ya mja makoseko,
Dunia ni mzunguko, mtego umefyatuka.

Hivyo marehemu Sheikh K. Amri Abedi naye aliyajibu mashairi hayo mawili ya Dodoma bila kutaja mtu jina, kama yalivyo mashairi ya kuzama ya ubingwa wa ushairi. Alisema hivi:-

DHANA

Dhana jambo la hatari, hasa kwa mtu ghaidhi,
Neno na liwe la heri, hulipindika kukidhi,
Muradi wa kuaziri, na kujikuzia hadhi,
Kwa mwingi utaaradhi, wa usaliti na shari.

Hasa akiwa hahili, huzidi haya maradhi,
Kila usemi sahili, kwake,ni fimbo ghamidhi,
Huzuka kuliawili, na kujinaki ukadhi,
Wa kujua alfadhi, ambazo za mizingili.

Basi tazama kivumbi, atakapo kuaridhi,
Hutiana kila fumbo, ukapotoa lafidhi,
Na mimacho tumbitumbi, ya kijicho na maudhi,
Uzushi yake faradhi, fitina wake ukumbi.

Wanazuoni shairi, hizi wako nazo radhi,
Ni tungo za umahiri, tutoleaso waadhi,
Si tumo lilodhihiri, kuwa lengo na gharadhi,
Mambo haya tunahodhi, katika kila dahari.

Twajikinga kwa Kahari, mbora wa kuhifadhi,
Na kila dua ya shari, ya wenye nyoyo ghalidhi,
Na shuku za kiayari, za wenye kilma fadhi,
Na fitina mfawadhi, za komba wa kila pori.

Baada ya mjadala huu usiogusa mtu jina bali wajuana wenyewe washairi baina ya washairi wa huku na kule, pia alijitokeza mshairi wa kule Ziwani Tanganyika aitwaye Akilimali Snow White akatunga mashairi yake kwa kisa hiki. Moja ya mashairi yake lasema:-

DHANA

W WAJIBU wa mwanadamu, ni subira na kupima,
Jambo uonalo gumu, usilo-lijua vema,
Kuuza yakulazimu, si vizuri kujitoma,
Dhana si kitu kizuri, vibi kudhanisha neno.

...../16.

Ni uchache wa akili, na haba ya utu wema,
Kudhani hili na hili, kwamba watu wanisema,
Chungua kwanza rijali, dhana si kitu kizima;
Dhana si kitu kizuri, vibi kudhanisha neno.

Ni vibaya wasi-wasi, moyo kutia tuhuma,
Kila uchao kuhisi, Simba wananila nyama,
Simba si mla Mafisi, wafao kwa kutetema;
Dhana si kitu kizuri, vibi kudhanisha neno.

Watu kuwaparamia, kwa dhana si mwendo mwema,
Si ungwana si tabia, watu wa hivi huzama,
Hushindwa kuongelea, huupoteza uzima,
Dhana si kitu kizuri, vibi kudhanisha neno.

USHAIRI NI WAADHI

AHSANTE Mnyampala, na Mohamed Alia,
Hamkupenda kulala, au baya kuwachia,
Hii ni njema, jamala, yenu mnayo tumia,
Ushairi ni waadhi, kwa mtu mwenye kujua.

Maneno yenu timamu, watu yakiwaelea,
Kama wakiyafahamu, na kujua kutumia,
Tungo dau maalumu, la watu kusafiria,
Ushairi ni waadhi, kwa mtu mwenye kujua.

Shairi kitu kitamu, ni chombo cha kuadhia,
Kwa namna maalumu, kwa wanao juilia,
Tungo za kujishutu, kusoma zatia haya,
Ushairi ni waadhi, kwa mtu mwenye kujua.

Hadi ya huzuni hadi, mashairi yatutia,
Tungo zenye ufisadi, na kashifa ziso njia,
Utungo wa uhasidi, si waadhi ni kayaya;
Ushairi ni waadhi, kwa mtu mwenye kujua.

Haba wanao hifadhi, neno hili kulijua,
Kuyaepuka maudhi, mema wakayatongoa;
Wanao jua waadhi, wamekwisha kupotea;
Ushairi ni waadhi, kwa mtu mwenye kujua.

Wamekwisha wasanifu, ubora wanao jua,
Baki ushairi gofu, heshimae kupopoa;
Watu kujila vinofu, kwa uadui na ngoa;
Ushairi ni waadhi, kwa mtu mwenye kujua.

....../17.

Ushairi bora twende, ndiyo ulio salia,
Kwa maovu tujipinde, katikati kujitia,
Roho zaingia nyonde, ushairi kupotea,
   Ushairi ni waadhi, kwa mtu mwenye kujua.

Siku hizi hadhi, yake, ni matusi kutumiwa,
Mtu mwenye tusi lake, shairini kulitoa,
Hii ni aibu pake, Washairi twazomewa;
   Ushairi ni waadhi, kwa mtu mwenye kujua.

Zainama nyuso zetu, hatuna pa kuzitua;
Kwa huu utungo wetu, utungo wa kuumbua,
Tusi zinavunja utu, watunzi tunazomewa;
   Ushairi ni waadhi, kwa mtu mwenye kujua.

Watu wengi wana hamu, kazi hii kuwania,
Lakini wana tehemu, wakhofu kuumbuliwa,
Si ushairi wazimu, siku hizi umekuwa;
   Ushairi ni waadhi, kwa mtu mwenye kujua.

Washairi maadili, kando mlio bakia,
Ifanyeni kila hali, mashimo kuyafukia,
Tungo zitupe fadhili, na sanaa kuokoa,
   Ushairi ni waadhi, kwa mtu mwenye kujua.

Lifuatalo ni shairi lake jingine lisemalo:-

<u>DUWA LA KUKU UONGO</u>

Kuna mengi maombi, Rabi hapokei duwa,
Japo aombe Hababi, au aombe Mtawa,
Ombi haliendi dobi, wala kutakabaliwa,
   Duwa la kuku uongo, halina dhara kwa mwewe.

Mwewe apita hewani, ndege amepewa mbawa,
Kuku chini aridhini, vipi itakuwa sawa,
Duwa haendi mbingu ni, japo kuwe kuna hewa,
   Duwa la kuku uongo, halina dhara kwa mwewe.

Falau apige yowe, anapaparika mbawa,
Kuku azomee mwewe, wana wangu kuchukuwa,
Bila hakika ujuwe, si dhara wala si duwa;
   Duwa la kuku uongo, halina dhara kwa mwewe.

Likiwa duwa la dhana, ni la maovu na ngowa,
Msaada huwa halina, au la kupokelewa,
Kwa nguvu za Subhana, duwa hiyo hupwelewa,
   Duwa la kuku uongo, halina dhara kwa mwewe.

......../18.

Aombe mtu maizi, kwa uhasidi na ngowa,
Hatakubali Mwenyezi, ombi hilo kupokewa,
Maombi ya maonezi, vigumu kubarikiwa,
Duwa la kuku uongo, halina dhara kwa mwewe.

Ombi likiwa la chuki, mtu maya kuonewa,
Mwenyezi halibariki, aula kuliongowa,
Mwenye haki hatindiki, mtu aliye jaliwa,
Duwa la kuku uongo, halina dhara kwa mwewe.

Muombee awe chongo, na mbawa kumpunguwa,
Au avunjike shingo, upate kumsumbuwa;
Duwa la chuki uongo, vigumu kubarikiwa,
Duwa la kuku uongo halina dhara kwa mwewe.

Kwa kisa hiki cha shairi la RAHA na mpambano huo mshairi Mohamed Selemani (Mtu-Chake) wa Dar es Salaam alitunga shairi lake hivi:-

NDOVU WANAPOPIGANA

Pori likiwa na ndovu, kama wameudhiana,
Wote hao wana nguvu, ya kuweza kupigana,
Wale nyama walegevu, huwa furaha hawana,
Ndovu wanapogombana, hata nyasi huumia.

Hata nyasi huumia, Tembo wanapogombana,
Na miti hujinamia, na ikangoka mashina,
Pori wakalifagia, pakawa nyasi hakuna,
Ndovu wanapogombana, hata nyasi huumia.

Kifaru Mbogo na simba, huko porini huguna,
Kila mnyama huomba, ili apate kupona,
Wasije wakamtimba, tembo wanasukumana,
Ndovu wanapogombana, hata nyasi huumia.

Tumbiri Nyani na nyoka, ~~kwa~~ mbio ~~huwawezi~~, huxipiga sana,
Kuwania kuokoka, pembeni wanajibana,
Wote watetemeka, mambo yanavyosongana,
Ndovu wanapogombana, hata nyasi huumia.

Wawindaji hushangaa, hubakia kunong'ona,
Husema leo balaa, watemi wamekumbana,
Wakija wakitukwaa, uhai tena hatuna,
Ndovu wanapogombana, hata nyasi huumia.

......../19.

Hakuna msuluhishi, akatokeza bayana,
Kuuamua ubishi, Ndovu wakaeleana,
Wakawa nao ucheshi, kama kijuzi na jana,
   Ndovu wanapogombana, hata nyasi huumia.

Mfano baba na mama, nyumbani wakikosana,
Mwana hana la kusema, lipate sikilikana,
Baki uso kuinama, kwa huzuni kujazana,
   Ndovu wanapogombana, hata nyasi huumia.

Mshairi mmoja wa kule aliongeza shairi lake akitoboa kwa fumbo kueleza kuwa ni kitu gani wanachogombea wao. Mtu huyo waliyemfikiria kuwa ndiye aliyeshambuliwa na shairi la RAHA walimpanga kwenye cheo cha Jiti. Mshairi Khamis Amani Khamis Nyamaume wa Dodoma alisema hivi:-

JITI

Jiti letu hili Jiti, letu tulilolikuta,
La tangu hizo nyakati, nyakati zilizopita,
Na tena tunayo khati, ni urithi tulopata,
   Jiti letu mwalikata, tupate wapi kivuli?

Tupate wapi kivuli, Jiti letu mwalikata,
Mwaliona jua kali, hakuna kivuli hata,
Mwakataje jiti hili, badala haujaota,?
   Jiti letu mwalikata, tupate wapi kivuli?

i ^ Mwalikata shinani, na juu mnalivuta,
Fikira hiyo ni nani, kwenu aliye ileta,
Kama ndoto twelezeni, ni lipi mliloota?
   Jiti letu mwalikata, tupate wapi kivuli?

Jiti na matawi yake, kwa rangi lametameta,
Na hicho kivuli chake, Mwangaza hutokifuta,
Waume na wanawake, kivuli twakifuata,
   Jiti letu mwalikata, tupate wapi kivuli?

Hino ni beti ya tano, bado moja iwe sita,
Twataka si makindano, msambe twataka teta,
Lau yatuuma mno, na kwa sauti twaguta,
   Jiti letu mwalikata, tupate wapi kivuli?

Wakatabahu shairi, makiwa twajikunyata,
Jitokezeni mahiri, mtatue hino tata,
Werevu wa kufikiri, kila pande twawaita,
   Jiti letu mwalikata, tupate wapi kivuli?

......./20.

Shairi hili lilijibiwa na mshairi mmoja aitwaye R.A. Gwiji, (Watendewao) wa Dar es Salaam. Majibizano mengi yalitokea kwa washairi wengi na mahali pengi nchini. Lifuatalo ndilo shairi lake Bwana Gwiji:-

JITI

1. Budi jiti tulikate, liwe kavu au bichi,
Nyakati hizo zipite, za enzi za Kidachi,
Mwingine asipate, apasuke kama chikichi,
Lakatwa jiti bichi, sembuse jitilo kavu.

2. Mahali pakiwa msitu, kufyeka hata kwa tochi,
Hupiga plani watu, kutaka kujenga nchi,
Misitu hulala chatu, na majasusi wa pochi,
Lakatwa jiti bichi, sembuse jitilo kavu.

3. Ndoto ulizozisema, mimi kaka sikufichi,
Hao watu wahasama, dini hufanya nachi,
Roho zao zakotama, tumekwisha kuzisachi,
Lakatwa jiti bichi, sembuse jitilo kavu.

4. Hata jua liwe kali, kama kisu na buchi,
Hakifai hicho kivuli, jiti akheri ya mchi,
Jiti lisilo fadhili, heri peupe patachi,
Lakatwa jiti bichi, sembuse jitilo kavu.

5. Nakujua Amunuti, dalili yake haifichi,
Kazi yako usaliti, wataka kugawanya nchi,
Utukutu wa zatiti, na Serkali huichi,
Lakatwa jiti bichi, sembuse jitilo kavu.

6. Kivulicho sina hamu, kheri kivuli cha kabichi,
Hupoteza binadamu, Afrika po pote nchi,
Hapa natua kalamu, mwenye lake hawachi,
Lakatwa jiti bichi, sembuse jitilo kavu.

Baada ya hapo Sheikh Nyamaume alitunga shairi la beti kama tano akisema kuwa "saa za huku na huko zimekosana majira." Yaani mawazo ya washairi wa huku na huko yamekosana kwa fikira zao. Alisema kuwa saa za mikono na ukutani, pia na mezani inafaa zirekebishwe kufuata saa kubwa ya Mnara ikiwa imepotea majira basi kumbe hata hizo nyingine hazikosi zitapotea majira yake, kwa vile saa ndogo hurekebishwa kufuata kubwa ya Mnara. Nyamaume alisema hivi ubeti wa kwanza:-

SAA

Saa za huku na huko, zimekosana majira,
Sababuye mzunguko, kuzunguka mduara,
Sasa rai iliyoko, ni kurekebisha Dira,
Saa zatupa majira, mabingwa rekebisheni.

......./21.

## E. Et la contrariété prit fin « Udhia ukaisha »

myh21



-- 21 --

Na saa za mikononi, na kanda zake imara,
Za meza na ukutani, twarekebisha majira,
Twatazama kileleni, saa kubwa ya mnara,
Saa zatupa majira, mabingwa rekebisheni.

Saa kubwa kipotea, mishale zake za Dira,
Na ndogo zitakosea, kwa kufata ya mnara,
Wote tarekebeshea, kwa ile kubwa majira,
Saa zatupa majira, mabingwa rekebisheni.

Rai ya shairi hilo hapo juu lilikaribisha mawazo ya kuandikiana barua washairi wenyewe na kurekebisha hitilafu zao na kuwa katika hali ya uelewano kama vile zamani, udhia huo ukaisha.

Marehemu Sheikh K. Amri Abedi alisema siku moja kwamba ingawa ushairi huu uliendelea kwa muda mrefu wa malumbano haya lakini washairi tu ndio wanaojua na kufahamu kuwa ni kitu gani kinaongelewa humo katika ushairi. Alisema ni vigumu sana kwa mtu wa kawaida kugundua ni nini kinachosemwa, hasa kwa vile hakuna anayetajwa jina humo wala kueleza wazi ni kisa gani kinachosimuliwa. Hii ni kweli, ni wachache sana wasiokuwa washairi waliofahamu mashambulio hayo.

Hii ndio faida ya ushairi na lugha yake ya kuzama mbizi katika bahari ya mawazo ya washairi. Washairi wa Dodoma waliponyamaza wakaamshwa hivi:- (Sheikh Mohamed Ali)

DODOMA

Dodoma napiga hodi, kuamsha walalao,
Usingizi umezidi, nimengiwa mshangao,
Wako wapi maasadi, mabuka wangurumao,
Kimya chenu cha mkao, chakereketa fuadi.

Cheche zenu hutimka, ukatanda mzagao,
Wa muenga kung'arika, kwa kila siku uchao,
Kwa ghafula hupujuka, mkosapo jambo mwao,
Kimya chenu cha mkao, chakereketa fuadi.

Chakereketa fuadi, kimya chenu cha mkao,
Nafusi zataradadi, sisi sote wa mwambao,
Ni lipi lililozidi, twambieni kwa matao,
Kimya chenu cha mkao, chakereketa fuadi.

Hatupendi tufikiri, fikira ziso mazao,
Kwamba hati mwasubiri, wale watu wazozao,
Ndipo nanyi mdhihiri, kwa makonde na vibao,
Kimya chenu cha mkao, chakereketa fuadi.

Hatutaki kutuhumu, kwamba ndinyi mpendao,
Kutwa kutwa kuhujumu, hata wale wapitao,
Waso mambo ya hanamu, na ngoa si kazi yao,
Kimya chenu cha mkao, kinatukera fuadi.

....../22.

## F. *Fin du tapuscrit : Rappel de la mise en scène nationale des palabres*

myh24

-- 24 --

Ni ulevi wa kikao, wendapo ukakuvaa,
Hunyanyasa wapitao, ndugu na zako jamaa,
Humtambui mwema, na ajae wamwambaa,
Fungueni makataa, muole pombe na cheo.

Kichwani humwaga fuo, chachamavu na fadhaa,
Hutia mja funguo, asione pa kukaa,
Mbinguni yake makao, akamba patamfaa,
Fungueni makataa, muole pombe na cheo.

Kwa usono na pumbao, ugani mkashangaa.
Waliokuwa wenzio, wamba utambi na taa,
Kwako vulia la nguo, bovu lililochakaa,
Fungueni makataa, muole pombe na cheo.

Hutifua vumbi cheo, wa pombe wakapojaa,
Hukata viumbe mio, wakabaki kuduwaa,
Kuwapa "jambo" wenzao, siweze wakanyamaa,
Fungueni makataa, muole pombe na cheo.

Hugurisha watu kwao, koo wakazikataa,
Mwako wa wavyele wao, kwenda utupu na njaa,
Zisiwe misiba yao, kwa cheo kuwahadaa,
Fungueni makataa, muole pombe na cheo.

Mwalipiga migumio, kwamba tembo ~~mkafufumaa,~~ni balaa,
Wanywaji hurara mbio, na kwangukachi michaa,
Visisi olani cheo, mlinganishe angaa,
Fungueni makataa, muole pombe na cheo.

Si sote penye ufuo, pwani mkafufumaa,
Pigeni mbizi upeo, isiwe nongwa na laa,
Hai budi zingatio, tosini litazagaa,
Fungueni makataa, muole pombe na cheo.

Kama ulivyosoma utangulizi ulioandikwa na Mtukufu Mwalimu Julius K. Nyerere akisifu mashairi yapambavyo lugha. Haya yafuatayo yanasifu utukufu wa Kiswahili na sanaa yake ushairi na washairi wenyewe. Shairi la Sheikh Mohamed Ali:-

<u>MASHAIRI NI SANAA</u>

Sanaa ya mashairi, ni sanaa maarufu,
Lakini kwa misururi, ya watu kwa maelfu,
Haipati kudhihiri, thamani hata ya dafu,
Wa Taifa utukufu, umo ndani ya shairi.

Watu wanashughulika, kuyahifadhi magofu,
Ipate kusitirika, kale ya watu wekefu,
Mashairi yakwepeka, yasiwe katika safu?
Wa Taifa utukufu, umo ndani ya shairi.

....../25.

Dola ngapi zajipinda, sanaa zao kunjufu,
Kwa bidii kuzilinda, zisipatwe upujufu,
Hawembiwi wana inda, shairi wanaposifu,
Wa Taifa utukufu, umo ndani ya shairi.

Kama wanavyohifadhi, mambo bora manyoofu,
Kuitunza yao hadhi, wasiwe Dola dhaifu,
Katu hawayabughudhi, mashairi adilifu,
Wa Taifa utukufu,umo ndani ya shairi.

Kwani nasi tusihodhi, kwa wingi bila ya hofu,
Tukaushika waadhi, wa wenzetu waongofu,
Mashairi tukaridhi, kuwa ni yetu sharafu,
Wa Taifa utukufu, umo ndani ya shairi.

Umo ndani ya shairi, wa Taifa utukufu,
Kwani zote tafakuri, zilo nje na wangafu,
Za tangu siku dhahari, shairini zasadifu,
Wa Taifa utukufu, umo ndani ya shairi.

Ushairi ni sanaa, tena bora usanifu,
Kama vile motokaa, wataka utunduifu,
Usipoweza zagaa, muda si muda ni mfu,
Wa Taifa utukufu, umo ndani ya shairi.

Mengi mno kwa machache, useni uso mrefu,
Ulojawa na pekeche, zisoleta ukengeufu,
Husemeka yasiache, hata moja salikifu,
Wa Taifa utukufu, umo ndani ya shairi.

Shairi chombo thabiti, kipeteshacho marefu,
Mawazo mengi ya dhati, huyavunga kama ndifu,
La kusema silipati, johari kuwa zingifu,
Wa Taifa utukufu, umo ndani ya shairi.

Beti kumi zimetimu, hapa ndio nawakifu,
Semaliza yangu hamu, nina mengi maradufu,
Nawaachia kaumu, watowe zao turufu,
Wa Taifa utukufu, umo ndani ya shairi.

Katika mtawalia huu wa mashairi mbali mbali, na kama haya mawili hili la juu na hili yanasifu lugha yetu tukufu ya Kiswahili. Hivyo mtungaji wa kitabu hiki naye alisema hivi juu ya Kiswahili:-

JOHARI ZA TANGANYIKA.

Nazitukuza Johari, zilizomo Tanganyika,
Vito bora vya fahari, vile vinavyometuka,
Vyametuka vyanawiri, nchini vyaangazika,
Johari ya Tanganyika, ni washairi kwa lugha.

..................../26 ...

Johari ni washairi, lugha yetu husafika,
Washairi ni bahari, kwa lugha kutajirika,
Kwa lugha ni matajiri, kukuza kiongezeko,
Johari za Tanganyika, ni washairi kwa lugha.

Haki nione kiburi, kuwasifu wasifika,
Watunzi wetu mahiri, kila janibu na nyika,
Ninawatakia kheri, Mungu awape baraka,
Johari za Tanganyika, ni washairi kwa lugha.

Nawaombea Kahari, wapate njema fanaka,
Humu Tanganyika huri, watunzi kuunganika,
Fahari ya Jamhuri, kiswahili kukiweka,
Johari za Tanganyika, ni washairi kwa lugha.

Ile lugha ya jeuri, ya kigeni kutumika,
Lugha ilotuadhiri, tukisema watucheka,
Sisi hatukuikiri, tunaifuta haraka,
Johari za Tanganyika, ni washairi kwa lugha.

Sheria twazifasiri, kutwa tunashughulika,
Twaongozwa na Waziri, mwenyekiti kukishika,
Naye ni Sheikh Amri, budi zitabadilika,
Johari za Tanganyika, ni washairi kwa lugha.

Tawatukuza dahari, watunzi wa Tanganyika,
Pamoja na Zanzibari, washairi watukuka,
Na Kenya kwenye bahari, na pengine kadhalika,
Johari za Tanganyika, ni washairi kwa lugha.

Ninawaaga kwa heri, awajalie Rabuka,
Awaondelee hatari, kiangazi na masika,
Awazidishe umri, kheri, raha na fanaka,
Johari ya Tanganyika, ni washairi kwa lugha.

(Mathias E. Mnyampala wa Mashishimi
Dar es Salaam.)

Shairi hili limefunga mfululizo huu mdogo wa mashairi ya Hekima na Malumbano ya Ushairi, nalo lilitungwa na mtungaji wa kitabu hiki. Maombi ya Mtukufu Baba wa Taifa ya kukusanya mashairi mengi zaidi na kutoa kitabu kikubwa kuliko hiki yatatimizwa pindi mwaka. Nasikitika kwa kuchelewa kukitoa kitabu hiki tangu Mtukufu Baba wa Taifa alipoandika utangulizi wake kwa vile mipango ya kukitoa mara ya pili ilikuwa bado inafanywa ndipo hapo tulipochelewa kukitoa upya.

ooooooooOOOOOOOOOOoooooooo

## 6. MASHAIRI YA VIDATO (MYV)

myv3

NAKALA

"MWUNGWANA"

1. Wamba awe na makemo, wamtii maduyuthi,
Mwenye uwezo kikomo, wasimpate theluthi;
YULE mfumbale domo, kwa kuepa uhabithi,
Zama za wetu wakati, Ai haitwi MWUNGWANA!

2. Wamba aweye mrithi, wa muluki na uluwa,
Na mwenye ndefu hadithi, inayotusisimuwa;
YULE asiye urithi, bali mpenda muruwa,
Zama za wetu wakati, Ai haitwi MWUNGWANA!

3. Wamba mtu huyo huwa, mrembo mtanashati,
Mwenye ashiki na hawa, ya anasa kudhibiti;
YULE mkaa Utawa, kuambaa tasiliti,
Zama za wetu wakati, Ai haitwi MWUNGWANA!

4. Wamba asikose noti, na sukuta na Ti-dii,
Nyumbaye iwe ya bati, na zuria la bidii;
YULE bandalo makuti, lakini wivu halii,
Zama za wetu wakati, Ai haitwi MWUNGWANA!

5. Wamba huyo humtii, mtoka kubwa kabila,
Na Taifa lisodhii, kwa fahari na majala;
YULE mzawa Kisii, mwenye muwala wa mila,
Zema za wetu wakati, Ai haitwi MWUNGWANA!

6. Wamba kuwa kabaila, asojitenga ramsi,
Mwenda na Siti akila, kwenye mabaa na dansi;
YULE mshika fadhila, kujibari hizo jinsi,
Zama za wetu wakati, Ai haitwi MWUNGWANA!

7. Wamba mwungwana halisi, wa kazi serikalini,
Jemadari wa kikosi, mwalimu au karani;
YULE kati yetu sisi, mlimaji wa katani,
Zama za wetu wakati, Ai haitwi MWUNGWANA!

8. Wamba kwamba yake shani, kuiga ya ughaibu,
Hali isipo Mezani, na vikombe vya dhahabu;
YULE muandaa chini, na kuukimu wajibu,
Zama za wetu wakati, Ai haitwi MWUNGWANA!

9. Wamba ni mstaarabu, anayejua kuhusu,
Kukumbutia aibu, na Ada ya watu-nusu,
YULE kwa Jadi za babu, asemaye hayahusu,
Zama za wetu wakati, Ai haitwi MWUNGWANA!

10. Wamba yawakata kisu, maneno nayofasiri,
Kwa kupasuliwa pasu, kweli na zetu ghururi;
YULE asiyedadisu, yangu anayeyakiri,
Zama za wetu wakati, Ai haitwi MWUNGWANA!

11. Wamba basi sikithiri, kutoa wake uketo,
Kwa vile lawaathiri, la Mtindo wa Vidato;
YULE atayehariri, kutangaza hiki Kito,
Zama za wetu wakati, Ai haitwi MWUNGWANA!

12. Wamba anapotoka poto, niliyosema si haki,
Kwamba tuondoe ndoto, ungwana wa uzandiki;
YULE kongwe na mtoto, ajaye kuniafiki,
Zama za wetu wakati, Ai haitwi MWUNGWANA!

-ROMUALD M. MELLA
(MOYO-KONDE)
P.O.BOX 240,
ARUSHA.

myv12



1. KAMA ...

"KITUNG'ATI"

1. Nguvu-moja Askari, kwa risasi na maboti,
Na kujasiri hatari, kwa ukali kama Nyati,
Kazi-yake Jemadari, Muongozaji umati!
Ndivyo alivyo ya dhati, bingwa wetu KITUNG'ATI.
Kama Raisi wa dhati,

2. Nguvu-moja kuthibiti, nchi kufanya mapinduzi,
Dhalimu wendo matiti, wakimbie kama wezi,
Kazi-yake mzatiti, aliyepanga vamizi!
Ndivyo alivyo mwongozi, baba yetu KITUNG'ATI.

3. Nguvu-moja ya wamuzi, wa kuchagua siasa,
Kuondoa majambazi, vyama vibovu kutosa,
Kazi-yake kiongozi, aliye hodari hasa!
Ndivyo apiga msasa, twamsifu KITUNG'ATI.

4. Nguvu-moja ya kususa, uchumaji wa kututa,
Wa kulundika mapesa, na mirija ya kuvuta,
Kazi-yetu kutomusa, tuache kuilumbata!
Ndivyo Rais afata, apendavyo KITUNG'ATI.

5. Nguvu-moja ya kukata, ya Tanzania mirija,
Tukate bila kusita, tangu bara na Unguja,
Kazi-yetu ni kupata, pato lotu la umoja!
Ndivyo Rais angoja, ahimiza KITUNG'ATI.

6. Nguvu-moja ndiyo haja, siasa ya Ujamaa,
Sawa-sawa wote waja, tabaka moja kukaa,
Kazi-yetu ni kuchuja, na kupunguza tamaa!
Ndivyo alivyoundaa, Mwalimu na KITUNG'ATI.

7. Nguvu-moja tukijaa, budi tujitegemee,
Tanzania itang'aa, wananchi twendelee,
Kazi-yetu ikifaa, lazima tuchekelee!
Ndivyo nasi tujengee, asemavyo KITUNG'ATI.

8. Nguvu-moja Harambee, ng'oa nyonyaji makupe,
Mwaka mzima wagee, shukurani wasikupe,
Kazi-yetu tuwalee, walo watoto kafupe!
Ndivyo asema wakwepe, kaagiza KITUNG'ATI.

9. Nguvu-moja tuitupe, kwenye ardhi kulima,
Tusiwe watepetepe, si wagonjwa tu wazima,
Kazi-yetu iwe yape, pasi kuwa na dhuluma!
Ndivyo anavyotusema, Jemadari KITUNG'ATI.

10. Nguvu-moja kusimama, adui zetu kushinda,
Adui watatu kama, wananepe waliokonda,
Kazi-yetu kusakama, tuwapige na kuponda!
Ndivyo anavyopenda, Mtukufu KITUNG'ATI.

11. Nguvu-moja kuimanda, tuwakomeshe wazeme,
Tanzania kuilinda, wanawake na waume,
Kazi-zetu kuzitenda, pasi kani na kinyume!
Ndivyo kweli iendeme, apendavyo KITUNG'ATI.

12. Nguvu-moja tusimame, tukomeshe Ubepari,
Kila mtu na achume, Ubwanyenyo ujibari,
Kazi-yetu na ivume, itukuke Jamhuri!
Ndivyo itakuwa heri, pongezi kwa KITUNG'ATI.

Mathias E. Mnyampala wa Mashichimi,
(Penda-Chako)
Sanduku la Posta 131,
DODOMA.

KAMUSI NDOGO. Maboti: Mifuko ya Askari kuwekea risasi n.k. Vamizi: Hali ya kuvamia. Kututa: Kupata mali kwa wingi sana kupita kiasi. Kulumbata: Kuwinda, kufuata. KITUNG'ATI: Mtu shujaa sana mwenye elimu ya kuongoza majeshi yakafaulu katika vita vyao, shabaha yake haikosi. Akipanga jambo wafuasi wako huamini kuwa watafaulu tu na kweli hufaulu. Wagee: Wape. Kafupe: Watoto wadogo. Yape: Nyeupe. Wazeme: Makaidi, Mahaini. Ubepari: Mwenyo mali nyingi kupita kiasi, Mnyonyaji, Mla riba. Ubwanyenyo: Mtu ajitiayo ungwana, ukabaila kuwa na mali nyingi kujivuna pengine hamfikiki Bepari. Ujibari: Kujitenga na jambo.

... 1967

... 1967

myv17

## TANZANIA YA AMANI

1. Nchi zote ningesifu, zilizoko duniani,
Sifa njema na tukufu, kama ningetumaini,
Lakini zina pungufu, Tanzania nambawani,
Hebu nanyi yapimeni, ni ipi vinafanana?

2. Ningekuwa na imani, ningesifu nchi zote,
Zingekuwa na amani, wenyeji waipate,
Lakini ni ugombani, daima wana ~~utete~~,
Hebu nenda kwao upite, ni vipi tunafanana?

3. Na ningezivika pete, kwa sifa ya kuzipamba,
Sifa zake zitakate, kwa mashairi kuimba,
Lakini heri nifute, na sifa kutoziremba,
Hebu tazameni mwamba, Tanzania vyafanana?

4. Sifa ngekuwa sambamba, umoja kupigania,
Wakafunga moja kamba, ujamaa kuwenia,
Lakini haweshi gomba, wongozi kugombania,
Hebu ona Tanzania, ni ipi vinafanana?

5. Kweli wanakusudia, kuutafuta umoja,
Kwa jitihada na nia, hiyo ndiyo yao haja,
Lakini inafifia, ~~tamaa inawafuja,~~ Kwa tamaa kuwafuja,
Hebu tazama viroja, na yetu vinafanana?

6. Tuliungana pamoja, wa visiwani na bara,
Tanganyika na Unguja, Mwungano wetu imara,
Lakini wengi wangoja, hadi waende ahera,
Hebu itie fikira, na yetu vinafanana?

7. Tanzania ya busara, Viongoziwe hodari,
Hodari wana subira, wanalea Jamhuri,
Lakini huko kakara, mtengano na jeuri,
Hebu tazama dosari, na hapa vinafanana?

8. Umoja kwetu fahari, umoja fahari kwetu,
Tu nyuma ya Jemadari, Nyerere ni baba yetu,
Lakini kwingine nari, hawasikizani Watu!
Hebu tazama kwetu, ni ipi vinafanana?

9. Dharau hatuthubutu, twamtii kiongozi,
Huo hasa ndio utu, wa kumtii mlezi,
Lakini kwingine katu, kuna bezo na wabezi,
Hebu tazama malezi, ni ipi tunafanana?

10. Tofauti utetezi, mahodari kwa siasa,
Tangu wana na wazazi, wanapendana kabisa,
Lakini huko bazazi, kuna ugomvi na visa,
Hebu tazama ~~makosa~~ halisa, ni yapi tunafanana?

11. Siasa yetu si tosa, siasa ya upweke,
Hatufati mfuasa, kufuata mwendo wake,
Lakini sisi hususa, twasusa na vitu vyake,
Hebu ona uzinduke, ni ipi tunafanana?

12. Ndicho kisa niandike, shairi la kuisifu,
Itukuzwe itukuke, Tanzania maarufu,
Lakini na tukumbuke, tusivunje waminifu,
Hebu ona utukufu, ni nani tunafanana?

myv18 (image)

1. KAMA wat...

JARIDA LA KISWAHILI

1. KAMA watunga 'Vidato', ya vina kuvibadili,
Lugha uipambe vito, bora bora vya asli,
HAKUNA mwingine mto, ububujao kuwili!
KIONGOZI ndio mali, Jarida la Kiswahili.

2. KAMA fawidhi fadhili, afadhiliyo taifa,
Kuandika Kiswahili, cha ufasaha na sifa,
HAKUNA kupita hili, kwa ukarimu wa dhifa!
KIONGOZI ndio shufa, Jarida la Kiswahili.

3. KAMA utapiga defa, gazeti lipi lapita?
Kwa mpango na sahifa, tegemeo la UKUTA,
HAKUNA ila magofa, magazeti ya matata!
KIONGOZI ndiyo nyota, Jarida la Kiswahili.

4. KAMA wataka kupata, za misemo yetu mbimu,
Za lugha ya kutakata, ja mamenomeno na tumu,
HAKUNA bali ni tata, zisokuwa na funuzu!
KIONGOZI ndiyo numu, Jarida la Kiswahili.

5. KAMA wataraji kimu, kitwangacho kwa usafi,
Kinachosafisha ngamu, na pembe zake za dafi,
HAKUNA gazeti 'swamu', la lugha kutawasufi!
KIONGOZI ndilo safi, Jarida la Kiswahili.

6. KAMA wamsifu wifi, kurasa za wanawake,
Wa janibu na tarafi, kina mama wasomke,
HAKUNA japo ukufi, kwa Kiongozi lifike!
KIONGOZI ndilo peke, Jarida la Kiswahili.

7. KAMA haja welimike, lugha yetu kujalisi,
Na makala uandike, mjadala mahususi,
HAKUNA lipi lizuke, kila fani na wandisi!
KIONGOZI ndiye Jasi, Jarida la Kiswahili.

8. KAMA wataka jalisi, maneno yenye murua,
Ya lugha na ufanisi, na mbimu zake kujua,
HAKUNA lilo halisi, na mafumbo kufumbua!
KIONGOZI utatua, Jarida la Kiswahili.

9. KAMA wataka satua, ya kujua uandishi,
Na elimu kubukua, Kiswahili kwenda joshi,
HAKUNA la kuzindua, mengine ulalamishi!
KIONGOZI ndiyo rashi, Jarida la Kiswahili.

10. KAMA wataka ubishi, wa kuzusha malumbano,
Ushairi na mandishi, na hotuba ndefu mno,
HAKUNA jingine zushi, la methali na mifano!
KIONGOZI ndilo nono, Jarida la Kiswahili.

11. KAMA wataka maneno, yaliyopambwa johari,
Usawa na mlingano, kwa urari wa shairi,
HAKUNA ila hilino, mengine si mashuhuri!
KIONGOZI ndilo zuri, Jarida la Kiswahili.

12. KAMA wataka mahiri, wa kutengeza Jarida,
Na bingwa wa kuhariri, wa gazeti tasifida,
HAKUNA alo hodari, msahihisha miswada!
KIONGOZI ndilo shada, Jarida la Kiswahili.

Mathias E. Mnyampala wa Machichimi,
(PENDA-CHAKO)
Sanduku la Posta 131,
DODOMA.

KAMUSI NDOGO: Vidato: Tungo mpya za kubadilishana vina - kina cha mwisho huja katikati katika ubeti wa pili na kuzua kingine tena kipya kwa ubeti ufuatao, n.k. Dhifa: Makaribisho ya heshima - kwa chakula au ukarimu mwingineo. Fawidhi: Tumainia. Defa: Kupiga duru mara mbili. Sahifa: Kurasa za kitabu au gazeti. Magofa: Kitu kisichofaa ama maha... Numu: Uzuri wa kunona. Jarida: Gazeti. Swamu: Zuri, safi. Janibu: Upande au sehemu. Tarafi: Kazi na shughuli au baadhi. Satua: Uwezo, uwezekano. Jalisi: Kubarizi. Hilino: Hili. Miswada: ... ambayo ya kusahihisha.

24/2/1967

myv18 (transcription et traduction du poème)

**« JARIDA LA KISWAHILI »**

1. KAMA watunga 'Vidato', ya vina kuvibadili,
   Lugha uipambe vito, bora bora vya aali,
   HAKUNA mwingine mto, ububujao kuwili !
   KIONGOZI ndio mali, Jarida la Kiswahili.
2. KAMA fawidhi fadhili, afadhiliye taifa,
   Kuandika Kiswahili, cha ufasaha na sifa,
   HAKUNA kupita hili, kwa ukarimu wa dhifa !
   KIONGOZI ndio shufa, Jarida la Kiswahili.
3. KAMA utapiga defa, gazeti lipi lapita ?
   Kwa mpango na sahifa, tegemeo la UKUTA,
   HAKUNA ila magofa, magazeti ya matata,
   KIONGOZI ndiye nyota, Jarida la Kiswahili.
4. KAMA wataka kupata, za misemo yetu mbinu,
   Za lugha ya kutakata, ja manemane na tunu,
   HAKUNA bali ni tata, zisokuwa na fununu !
   KIONGOZI ndiye nunu, Jarida la Kiswahili.
5. KAMA wataraji kinu, kitwangacho kwa usafi,
   Kinachosafisha nganu, na pembe zake za dafi,
   HAKUNA gazeti 'swanu', la lugha kutawasufi !
   KIONGOZI ndilo safi, Jarida la Kiswahili.

6. KAMA wamsifu wifi, kurasa za wanawake,
Wa janibu na tarafi, kina mama waamke,
HAKUNA japo ukufi, kwa Kiongozi lifike !
KIONGOZI ndilo peke, Jarida la Kiswahili.

7. KAMA haja walimike, lugha yetu kujalisi,
Na makala uandike, mjadala mahususi,
HAKUNA lipi lizuke, kila fani na wandisi !
KIONGOZI ndiye Jasi, Jarida la Kiswahili.

8. KAMA wataka jalisi, maneno yenye murua,
Ya lugha na ufanisi, na mbinu zake kujua,
HAKUNA lilo halisi, na mafumbo kufumbua !
KIONGOZI utatua, Jarida la Kiswahili.

9. KAMA wataka satua, ya kujua uandishi,
Na elimu kubukua, Kiswahili kwenda joshi,
HAKUNA la kuzindua, mengine ulalamishi !
KIONGOZI ndiye rashi, Jarida la Kiswahili.

10. KAMA wataka ubishi, wa kuzusha malumbano,
Ushairi na mandishi, na hotuba ndefu mno,
HAKUNA jingine zushi, la methali na mifano !
KIONGOZI ndilo nono, Jarida la Kiswahili.

11. KAMA wataka maneno, yaliyopambwa johari,
Usawa na mlingano, kwa urari wa shairi,
HAKUNA ila hilino, mengine si mashuhuri !
KIONGOZI ndilo zuri, Jarida la Kiswahili.

12. KAMA wataka mahiri, wa kutengeza Jarida,
Na bingwa wa kuhariri, wa gazeti tasifida,
HAKUNA alo hodari, msahihisha miswada !
KIONGOZI ndilo shada, Jarida la Kiswahili.

**Mathias E. Mnyampala**, 24/02/1967 (annexe, A. 6. : myv18)

***Traduction:***

**« La revue en kiswahili »**

1. S'ils composent des 'entailles', de rimes pour les changer,

La langue orne-la de joyaux, de la meilleure et plus haute qualité[130],

IL N'Y A PAS d'autre fleuve, qui jaillirait en double !

LE GUIDE[131] c'est lui la richesse, la revue en *kiswahili*.

2. SI l'espoir est un secours, qui aide la nation,

Écrire un *kiswahili*, élégant et de qualité,

IL N'Y A PAS mieux que celle-ci, par la générosité du banquet !

LE GUIDE c'est lui la vision, la revue en *kiswahili*.

3. SI tu t'en assures[132], quel est le journal qui la dépasse ?

Par le programme et les pages, le soutien de l'UKUTA[133],

IL N'Y EN[134] A PAS si ce n'est du fautif, des journaux contrariants,

LE GUIDE [135] c'est lui l'étoile, la revue en *kiswahili*.

4. S'ils veulent recevoir, de nos expressions les techniques,

De la langue pure, comme la myrrhe et précieuse,

IL N'Y EN A PAS mais[136] des confuses, qui ne font pas parler d'elles !

LE GUIDE c'est lui l'éloquent, la revue en kiswahili.

5. S'ils attendent le mortier, qui pile proprement,

Qui nettoie le blé[137], et ses épis tambourins[138],

IL N'Y A PAS de journal « soigné », qui décrive la langue !

LE GUIDE c'est lui qui est propre, la revue en *kiswahili*.

6. S’ils vantent les mérites de la belle-soeur, les pages des femmes,

Actives de la région, pour que le genre féminin se réveille,

IL N’Y EN A PAS même une poignée, qui n’arrive au *Guide!*

LE GUIDE c’est lui l’unique, la revue en *kiswahili*.

7. SI besoin est qu’ils soient cultivés, qu’ils participent à notre langue,

Et que tu écrives un article, une discussion à cet effet,

IL N’Y A PAS d’autre qui surgisse, de chaque matière et d’écrivains !

LE GUIDE c’est lui le Bijou[139], la revue en *kiswahili*.

8. S’ils veulent prendre part, à d’élégantes formules,

De la langue et de l’avantage, connaître les techniques,

IL N’Y EN A d’autre en réalité, et qui dévoile les énigmes !

LE GUIDE tu y viendras[140], la revue en *kiswahili*.

9. S’ils désirent la possibilité, de connaître l’écriture,

Et d’avoir le savoir, le *kiswahili* tenant le vent,

IL N’Y A PAS d’autre délivrance[141], les autres sont un humble recours[142] !

LE GUIDE c’est lui le parfum, la revue en *kiswahili*.

10. S’ils cherchent la querelle[143], faisant surgir les discussions,

La poésie et l’écriture, et un ample discours,

Il N’Y A PAS d’autre apparition, de modèles et d’exemples !

LE GUIDE c’est lui la référence, la revue en *kiswahili*.

11. S’ils veulent des paroles, serties de pierres précieuses,

L’harmonie et la correspondance, par l’équilibre de la poésie,

IL N'Y A PAS d'autre que celle-ci, les autres ne sont pas fameuses !

LE GUIDE c'est lui le beau, le revue en *kiswahili* !

12. S'ils veulent l'habileté, à confectionner une revue,

Et un expert pour corriger, mettre en ordre le journal,

IL N'Y EN A PAS qui soit délicate, un correcteur de manuscrits !

LE GUIDE c'est lui le bouquet, la revue en *kiswahili*.

myv25



# DUNIA

1. Kama mtu wa kiburi, ya wakubwa hasikii,
Kila mara ana shari, kugombana hakawii,
Kumbuka dunia nari, kuchoma haitanii!
Hakawi kuzikwa zii, akalia na Dunia.

2. Kama yeye hapimii, tabia kusahihisha,
Akawa mtu mtii, akazidisha bashasha,
Kumbuka takuwa pii, kwa sura kubadilisha!
Hakawi mengi kuzusha, agombane na Dunia.

3. Kama mwanamme tosha, kwa maguvu na sabasi,
Walimwengu kuwatisha, kwa tokozi na utesi,
Kumbuka takuja chusha, na umwandame mkosi!
Hakawi pata mukusi, imsumbue Dunia.

4. Kama yeye Ibilisi, hoja watu wamuone,
Awatie wasiwasi, na awe majongonene,
Kumbuka huyo ni basi, hata kama ajivune!
Hakawi pata mavune, aldame na Dunia.

5. Kama ataka atune, atishe kama ni Mbogo,
Kusudi ajulikane, kwa ukali na mikogo,
Kumbuka japo mnene, taangushwa kama gogo!
Hakawi vuna mapigo, imfedheha Dunia.

6. Kama yeye ni kigego, afanana na Kaburu,
Onyo alipa kisogo, kuwadharau ngumbaru,
Kumbuka kuna mitego, huko mbele tamdhuru!
Hakawi poteza nuru, ahame hii Dunia.

7. Kama mtu wa kukuru, asiye akili sawa,
Akili hapigi duru, maonyo kuzingatiwa,
Kumbuka huyo ni Nguru, anangojea kuliwa!
Hakawi na kupwelewa, na kuilani Dunia.

8. Kama mtu wa uluwa, mtii mwenye heshima,
Mtu mwema maridhawa, kwa kila njia ya wema,
Kumbuka taberikiwa, na Mungu wake Karima!
Hakawi pata neema, afurahie Dunia.

9. Kama kajiweka vema, walimwengu kuwajali,
Akapitisha huruma, kila njia kila hali,
Kumbuka takuja chuma, chumo jema mara mbili!
Hakawi itwa rijali, akafaidi Dunia.

10. Kama nyuma twajidhili, heshima tukaonyesha,
Wakiwa tuwafadhili, hali kuwaneemesha,
Kumbuka tatupa Jalali, rehema ya kutuvusha!
Hakawi na kutuosha, donda letu la Dunia.

11. Kama twajiteaabisha, kwa mawahibu ya heri,
Dumu twajishughulisha, yapendezayo Kahari,
Kumbuka twalimbikisha, amali ya utajiri!
Hakawi ondosha shari, ikatulia Dunia.

12. Kama Mungu ni Jabbari, Muumbaji vitu vyote,
Vya nchini na bahari, na huko mbinguni kote,
Kumbuka ni wa fahari, pekee kuliko sote!
Hakawi kutupa pete, tukaipamba Dunia.

Mathias E. Mnyampala wa Machichimi,
(Penda-Chako),
P.O. Box 15469,
DAR ES SALAAM.

18/9/1966

myv40

## TANZANIA YA AMANI.

1. Nchi zote ningesifu, zilizoko duniani,
Sifa njema na tukufu, kama ningetumaini,
Lakini zina pungufu, Tanzania nambawani,
Hebu nanyi yapimeni, ni ipi vinafanana?

2. Ningekuwa na imani, ningesifu nchi zote,
Zingekuwa na amani, kwa wenyeji waipate,
Lakini ni ugombani, daima watete tete,
Hebu nenda kwao pite, ni vipi tunafanana?

3. Na ningezivika pete, kwa sifa ya kuzipamba,
Sifa zake zitakate, kwa mashairi kuimba,
Lakini heri nifute, sifa hiyo kuiremba,
Hebu tazameni mwamba, Tanzania vyafanana?

4. Sifa ngekuwa sambamba, umoja kupigania,
Wakafunga moja kamba, ujamaa kuwania,
Lakini haweshi gomba, wongozi kugombania,
Hebu onā Tanzania, ni ipi vinafanana?

5. Kweli wanakusudia, kuutafuta umoja,
Kwa jitihada na nia, hiyo ndiyo yao haja,
Lakini inafifia, kwa tamaa kuwafuja,
Hebu tazama viroja, na yetu vinafanana?

6. Tuliungana pamoja, wa visiwani na bara,
Tanganyika na Unguja, Muungano wetu imara,
Lakini wao wangoja, hadi waende ahera!
Hebu itie fikira, na yetu vinafanana?

7. Tanzania ya busara, viongoziwe hodari,
Hodari wana subira, wanalea Jamhuri,
Lakini huko kakara, mtengano na jeuri,
Hebu tazama dosari, na hapa vinafanana?

8. Umoja kwetu fahari, fahari umoja kwetu,
Tu nyuma ya Jemadari, Nyerere ni baba yetu,
Lakini kwingine nari, hawasikizani watu!
Hebu tazama kwetu, ni wapi tunafanana?

9. Dharau hatuthubutu, twamtii kiongozi,
Huo hasa ndio utu, watu kutii mlezi,
Lakini kwingine katu, kuna bezo na wabezi!
Hebu tazama malezi, ni ipi tunafanana?

10. Tofauti utetezi, ni hodari kwa siasa,
Tangu wana na wazazi, wanapendana kabisa,
Lakini huko bazazi, kuna ugomvi na visa!
Hebu tazama msasa, ni wapi tunafanana?

11. Siasa yetu si tosa, ni siasa ya upweke,
Hatufuati mfuasa, kufuata mwendo wake,
Lakini sisi husua, twasusa na vitu vyake,
Hebu ona uzinduke, ni ipi tunafanana?

12. Ndicho kisa niandike, shairi la kuisifu,
Itukuzwe itukuke, Tanzania maarufu,
Lakini na tukumbuke, tusivunje waminifu!
Hebu ona utukufu, ni nani tunafanana?

Mathias E. Mnyampala wa Machichimi,
(Pendo-Chako)
P.O. Box 15469,
DAR ES SALAAM.

10/7/1966

## 7. NGONJERA ZA UKUTA KITABU CHA PILI JUU YA AZIMIO LA ARUSHA (NGK)

ngkp6_7

Walinzi nawawe motomoto, na wazuie mtindo huo
Tangu wakubwa hadi watoto, hao washonao hizo nguo
Na nywele za shetani mtuto, vichwani mwao kwa shuo shuo
Tangu sasa wapeni zinduo, nguo na marangi kutofanya

Nimemaliza wangu usemi, na kutangaza yetu siasa
Azimio sote tulihami, kadiri na jinsi inopasa
Kwa utamaduni na uchumi, na Mwalimu alivyotuasa
Tangu sasa tutayafuasa, na matangazo tukifanya

MATHIAS E. MNYAMPALA

*Dar es Salaam,*
*Septemba 18, 1968*

6

# Chama cha TANU

IMANI YA TANU

**A**

Kwamba binadamu wote sawa, hakuna mwingine azidiye
Thamani zao ukazigawa, kama ya vinyago mithiliye
Kuwa huyu bora maridhawa, na yule pungufu thamaniye
Tangu sasa hata baadaye, zingatia Imani ya TANU

Binadamu hawi kama mbuzi, pengine waweza kumuuza
Umfanyie wa uchuuzi, achinjwe nyamaye kutembeza
Kwa kitoweo unga mchuuzi, ama kwa asusa kubonyeza
Tangu sasa acha kudabiza, zingatia Imani ya TANU

Simchinje mtoto mdogo, uhai wake kumdhulumu
Umuue kwa yako mapigo, roho yake iende kuzimu
Tanyongwa nawe shingo upogo, maadamu yeye binadamu
Tangu sasa usiwadhulumu, zingatia Imani ya TANU

Mume na mke ni sawa wote, hakuna ambaye kapungua
Tunazo roho za Mungu sote, siyo kinyago wa kuumbua
Hata kama akiwa kiwete, na awe kipofu wa kutua
Tangu sasa utajizindua, zingatia Imani ya TANU

Kifungu hicho ukielewe, mambo yasikupite upande
Siasa ya nchi uijuwe, kwa marefu nawe uigande
Bini-adamu wasionewe, ni ndugu zako wote wapende
Tangu sasa nawe ujilinde, zingatia Imani ya TANU

**B**

Kwamba kila mtu sitahiki, naye huyo apewe heshima
Watu kuheshimiana haki, hayo maagizo ya Karima
Ni mwiko kuwekeana chuki, hiyo ni dalili ya unyama
Tangu sasa ufanye heshima, zingatia Imani ya TANU

Waonaje kudharauliwa, kulivyo na moyo wa uchungu?
Bila ya sababu ukakemewa, na upakwe masizi ya chungu

7

ngkp8_9

Nafikiri hutafurahiwa, pengine utashika marungu
Tangu sasa epuka majungu, zingatia Imani ya TANU

C

Kwamba kila raia sehemu, ya jengo la kujenga taifa
Miongoni mwa wote kaumu, anayo haki ya kila sifa
Ya kushiriki kula vitamu, sawa na wengine kwa wadhifa
Tangu sasa sizushe kashifa, zingatia Imani ya TANU

Na atashiriki Serikali, tangu ya Mitaa na Mikoa
Atashiriki kwa kila hali, hakuna kitu cha kumwondoa
Serikali Kuu stahili, ashiriki na kujitogoa
Tangu sasa dhana mbo ondoa, zingatia Imani ya TANU

Ana uhuru wa kuchagua, wajumbe wake wa nchi yake
Ana hiari ya kuwapembua, kama mchele na wishwa wake
Kwa kura za siri kudekua, asiyemtaka aanguke
Tangu sasa hayo ukumbuke, zingatia Imani ya TANU

Hakuna mwenye haki zaidi, adaiye kushinda wengine
Kwa makeke yake ajinadi, ama kwa sababu ya unene
Haidhuru kwa inda na tadi, hataachiliwa ajivune
Tangu sasa nautengemane, zingatia Imani ya TANU

Hivyo kila mtu kama jengo, la nchi yake kujengeka
Ama natuseme ni kiungo, kishika mwili kukamilika
Mfano ni uti wa mgongo, mwili wetu ukaimarika
Tangu sasa bora kukumbuka, zingatia Imani ya TANU

D

Kwamba kila raia ni haki, anao uhuru wa mawazo
Nini apenda nini hataki, na laiki yake na mabenzo
Ila silete ubaramaki, mbele akaja zusha mizozo
Tangu sasa tena kwa pendezo, zingatia Imani ya TANU

Pia anao uhuru mwema, wa kwenda kokote na apite
Na asafiri na kuyoyoma, aende pande zote popote
Ila safari iwe salama, dhara jingine lisimpate
Tangu sasa moyo usipwite, zingatia Imani ya TANU



Na hazuiliwi kukutana, na watu wengine kila hali
Ende kwa marefu na mapana, kwa fahari yake ya fahali
Ila sheria akizikana, akizivunja kwa ufedhuli
Tangu sasa sheria zijali, zingatia Imani ya TANU

Uhuru huo naahifadhi, pia atekeleze sheria
Kwa kauli njema ya lafidhi, na kwa maada ya biladia
Maovu ayatenge baadhi, awe mtu mwema Tanzania
Tangu sasa nadhari tumia, zingatia Imani ya TANU

E

Kwamba kila mtu ana haki, maisha yake kuhifadhiwa
Asije kumbana na mikiki, na roho yake ikatolewa
Sipigwe visu na bunduki, ama kwa mapanga kukamiwa
Tangu sasa ya kwamba elewa, zingatia Imani ya TANU

Si kumlinda peke yake tu, hifadhi yake yeye na mali
Kumnyang'anya wasithubutu, watapambana na Serikali
Inayolinda haki za watu, ili wasifikwe idhilali
Tangu sasa usiwe jahili, zingatia Imani ya TANU

Asijekaa na wasiwasi, moyo ukawa na shakashaka
Na kwamba pasizuke nukusi, mali yake wakaja mpoka
Wanyang'anyi watwae kwa fosi, mbele akaja kuhangaika
Tangu sasa kuiba epuka, zingatia Imani ya TANU

Kifungu hiki kinakukanya, usidhulumu maisha yake
Na tena hivyo kinakuonya, mambo mabaya yasitendeke
Kama hapana itakubinya, Serikali na ikutundike
Tangu sasa baya sifanyike, zingatia Imani ya TANU

Kifungu hiki usisahau, na ala ala nakuambia
Usije kuingia hadau, maagizo haya kuachia
Mfanowe ngalawa na dau, vyombo vya majini kuvukia
Tangu sasa ya wema nyatia, zingatia Imani ya TANU

F

Kwamba kila mtu haki yake, anayo wala hatanyang'anywa
Ila kutokana na jasho lake, kwa kazi nzuri iliyofanywa

ngkp10_11

Budi apate ujira wake, barabara bila ya kunyonywa
Tangu sasa kupe watawanywa, zingatia Imani ya TANU

Kufanya kazi kitu lazima, hayo ni maagizo ya Mungu
Wewe kama ukiwa mzima, unazo nguvu kama za rungu
Wala hujafikwa na kilema, kulegeza nguvu kwa uchungu
Tangu sasa tatua ukungu, zingatia Imani ya TANU

Ni stahili yako malipo, jasho lako likuneemeshe
Malipo hayo si ya mkopo, cha kukopa wapi kikutoshe!
Ijara ya kazi dumu ipo, ufaidike na ikulishe
Tangu sasa uvivu upishe, zingatia Imani ya TANU

Kumbe mtu ukishika kazi, pato lako huna wasiwasi
Hushindwi ambua matumizi, na kunufaika haukosi
Kwa jasholo tapata ghawazi, hakuna akupokaye fosi
Tangu sasa bora udurusi, zingatia Imani ya TANU

Fungu hili linakuhimiza, ili tushike kazi kufanya
Tufanye bila kuchezacheza, wenyewe yafaa kujikanya
Uvivu tusije wendekeza, maungoni ukatunyong'onya
Tangu sasa shika takuponya, zingatia Imani ya TANU

G

Kwamba raia wote pamoja, wanaumiliki utajiri
Wa asili wote wenye haja, alioturuzuku Kahari
Asizuke mtu 'mshaija', kuihozi kwa yake fahari
Tangu sasa mpaka dahari, zingatia Imani ya TANU

Tangu sasa mpaka dahari, nchi yetu hii sisi dhamana
Dhamana kwa vizazi vyajiri, sisi tunazaa wetu wana
Na wana wana wao sururi, nchi hii ni ya kuachiana
Tangu sasa kumbuka dhamana, zingatia Imani ya TANU

Vizazi na vizazi vijavyo, vitaimiliki nchi hii
Vizazi vijavyo na vyendavyo, kwa yao shauku na bidii
Kwa kadiri uhai ulivyo, kubaki hai hatupapii
Tangu sasa shika kwa utii, zingatia Imani ya TANU



Miliki mali kwa wangalifu, kumbuka mali hiyo si yako
Hiyo mali ya umma sufufu, weka wasia huu kumbuko
Kesho na kesho-kutwa u mfu, watairithi watoto wako
Tangu sasa uwe na zinduko, zingatia Imani ya TANU

Nchi yetu hii ya ujamaa, mali ya taifa ni kwa wote
Madini, ardhi na mkaa, maji na kila kitu ni vyote
Kama wewe mvuvi dagaa, nenda huko ziwani katute
Tangu sasa choyo sikuvute, zingatia Imani ya TANU

H

Kwamba ili kwa kuhakikisha, njia zote za uchumi wetu
Ili Taifa kuimarisha, na wanyonyaji wasithubutu
Serikali hima kukomesha, kuweka pato sawa kwa watu
Tangu sasa utakuja utu, kifuata Imani ya TANU

Lazima Serikali kudara, njia zote zile za uchumi
Kuwanyang'anya wale wakora, wapendao furaha na nyemi
Ambao hujiona ni bora, wabora wenye kemo za kemi
Tangu sasa ulindwe uchumi, kufuata Imani ya TANU

Ndipo utakapokuwa sawa, Serikali ishike daraka
Uchumi wetu kusimamiwa, na itwae yote mamlaka
Ndivyo hasa inavyotakiwa, ndipo usawa itauweka
Tangu sasa mambo yatanyoka, kifuata Imani ya TANU

Isimamie kwa ukamili, kuwazuia wale mabepari
Bwanyenye, kabaila kwa mali, wasizidi mno utajiri
Wanyonywe wanyonge kuwadhili, watomboke na kutakabari
Tangu sasa sizidi dinari, kufuata Imani ya TANU

Serikali kama ikiacha, kusimamia njia muhimu
Na ujamaa ikauchocha, nchini pote ikalazimu
Wanyonyaji wataupekecha, uchumi wa nchi kudhulumu
Tangu sasa washike kaumu, tufuate Imani ya TANU

I

Kwamba wajibu wa Serikali, ambayo ndiyo watu wenyewe
Ihifadhi chumo kwa halali, kwa vitendo na lisimamiwe

## 8. UFASAHA WA KISWAHILI (UWK)

uwk0c

UFASAHA WA KISWAHILI.

DIBAJI.

Jitihada yetu katika lugha ya Taifa ni kuona na kuhakikisha kwamba, kila jambo la kuifaulisha linatendwa ili kuondoa ile dhana ya kusema kuwa Kiswahili ni lugha hafifu na duni. Jitihada yetu iwe katika kuistawisha ili ipendeze zaidi machoni na masikioni mwa wananchi wote wa Tanzania na Afrika Mashariki kwa jumla.

Mnamo tarehe 10 Juni, 1968, Mtukufu Baba wa Taifa, Mwalimu Julius K. Nyerere, alituita huko kwake Ikulu sisi Washairi wa Kiswahili na kutuhotubia. Alipokuwa anatuhotubia, alisema kwa kifupi: "Tangazeni sana Azimio la Arusha, kwa marefu na mapana kwa njia ya ushairi; pia pambeni zaidi lugha ya Kiswahili kwa kuifafanua maana zake kwa mwendo wa Kibantu; kusanyeni maneno ya Kibantu ili kuineneposha lugha hii inayodunishwa na wageni. Kadhalika tukuzeni Utamaduni wa Taifa toka pembe hadi pembe zake", nakadhalika. Baada ya kutoka hapo UKUTA ikawa imepokea maagizo hayo kwa mikono yote miwili.

Baba wa Taifa alitoa mfano wa watu wasiojali lugha hii ya Kiswahili ambao huivuruga sana. Alisema hawapambanui baina ya "Husani" na "Hudhuni" kuwa ni lipi neno lililo sahihi. Aliwataja watu hao kuwa ni wale ambao walisoma sana Kizungu. Kila wanapotaka kuandika maneno ya Kiingereza huchunguza sana kuwa ni herufi gani iliyo sahihi ili wasichafue Kiingereza. Lakini hawachunguzi vema ni herufi gani za Kiswahili zilizo sahihi ila wanavuruga ovyo tu.

Tunajua ya kuwa kuna baadhi ya makabila fulani yaliyomo nchini ambayo hushindwa kutamka safi herufi fulani za Kiswahili. Wengi wao hutumia zaidi 'r' kuliko 'l', wengine 'z' badala ya 'dh' nakadhalika. Kitabu hiki kinatimiza kidogo maagizo ya Baba wa Taifa. Kimewawekea bayana mpambano wa herufi za Kiswahili katika ufasaha unaotakiwa ili wasomaji wasivuruge tena Kiswahili - kimewapambanulia baina ya neno hili na lile jinsi yanavyohitilafiana maana zake; matumizi yake na mpango wa herufi zake zilivyo. Mtindo wa kitabu hiki utafaa sana mashuleni ili kuwajenga wanafunzi katika mpango kamili wa lugha ya Taifa. Mfululizo wa vitabu vya namna hii unatakiwa sana nchini na utawafaa wananchi kujenga lugha yao katika ufasaha unaopaswa kujua kwa jumla.

Namshukuru sana Mheshimiwa Bwana C.Y.Mgonja, Waziri wa Elimu, kwa kukisoma na kukiandikia utangulizi wake na kuwahimiza wananchi wote, waalimu, wanafunzi mashuleni wakisome na kujifunza vema zaidi lugha yao ya Taifa. Mungu amzidishie heri.

MATHIAS E. MNYAMPALA

Dar es Salaam, Tanzania,
Novemba 25, 1968.

## B. Dodoma (2009) : Entretiens à Dodoma en 2009 avec Charles M. Mnyampala au sujet du sens du mot « *ngonjera* » en *cigogo* et en *kiswahili*

***TT_cmm1 : Transcription et traduction intégrales de la première séquence***

Kiswahili et **Cigogo** [en caractère gras NDT] :

CHARLES :

« Je umetaka kujua 'ngonjera' kama ni kweli inatoka kwenye asili ya Kigogo, neno lililotolewa kutoka ruga ya Kigogo na Marehemu Hayati Mathias Mnyampala ambaye ni baba yangu. Nimetoa mfano tu kwa neno hilo linavyotumika kwa lafudhi ya Kigogo. Natoa mfano wa kwanza inasema kama vile mtu anasema … sema HIVI : **'nthaule, walalonjelwa, siulihulika wina ngonjera du'.** Akiwa na maana hivi : « Vipi, unapoambiwa, hausikii una ubishi tu ». Nichukue lile la kwanza **'nthaule'** maanake « vipi » '**walalonjelwa'** « unapoambiwa »,' **siulihulika'** « hausikii », '**wina ngonjera du'** **«** una ubishi tu ». Mfano mwingine inaweza nikatoa, ee wanasema kwamba : **'ulecee kungonjera ane'** maana yake kwamba « acha kunibishia mimi ». **'Ulechee'** maanake « acha », **'kungonjera'** « kunibishia », **'ane'** « mimi ». Kuna mwingine mfano kama huo huo wa tatu : »

MATHIEU :

« - sawa, na kama unataka kuweka neno la 'ngonjera' katika kamusi ungesema nini ? »

CHARLES :

« -Katika kamusi, liko katika, kama jinsi lilivyotafutiliwa katika kamusi ya Kiswahili ? Maana yake ni … kwamba ni mashairi. Ni mashairi ambayo watu wanaweka kichwani na pia sema ambayo yanafanya elim, yanaelimisha lakini sana sana hiyo ngonjera ni kwamba mtu wanapo wawili au wengi kama jinsi ilivyoandikwa kwenye kamusi. Na wanapozungumza hayo mashairi sana sana utakuta kwamba yako katika sehemu mbili. Mojawapo katika mashairi hayo, yako katika sehemu ya kwanza inaweza kuwa katika ubishi lakini ubishi ambao unataka kuelimishwa : yuko mmoja anabisha na mwingine anaelimisha, mwingine anabisha na mwingine anaelimisha. Baada ya pale, huyo

aliyekuwa anambisha anakuwa ameelimika ameshaielewa vizuri na amekuwa hapo wanakuwa wameshakuwa pamoja kwamba ameelimika. Nyingine ni kwamba anauliza. Katika kuuliza anataka kujua. Sasa katika kuuliza kule anaweza kuendelea kuuliza na huku anajibiwa ameelekezwa, anauliza huku anajibiwa anaelekezwa mpaka anaelewa na katika kuelewa anafurahi. Kwa hiyo katika ngonjera mbili za ushairi utakuta kwamba sana sana ni kwamba ni mtu anabisha ili apate kujua au anauliza ili apate kujua na mwishilizo wake ni kwamba anaelewa na wanakuwa pamoja na haya mashairi huwa yanazungumziwa hadharani yakitoka katika kichwa mtu anaweka mashairi yale kichwani. Sasa unaposimama pale katika majukwaa kama uko katika sherehe wale wanaosikiliza wanaelimika pia. Wanapata hali halisi ya kile kinachozungumziwa pale wanapobishana wale wanapata pia wanaelewa wanapoulizana wanaelewa mpaka panapokuwa pamemalizika kwamba wao wanapokuwa wameshamaliza kuelewa, kuelemishana hata wale walioko pale walioko wanaangalia wanasikiliza mashairi hayo ambayo yanatoka kwenye vichwa vya hao yaonyesha mifano wakati wanapo… wanapokuona yazungumza yale mashairi kwa mikono na nini ? Kama mtu anayeongea tu wakiwa binaadamu ambao wanaongewa, wanaulizana na wanabishana mpaka wanapata elimu na ile elimu inawafikia wale walioko pale. Pili, nyingine sio lazima kwamba wawe wawili, watatu anaweza kuwa mmoja, huyo mmoja anaweza akasimama hadharani akaizungumzia jambo kwa wale wanosikiliza pale kutoka kichwani kwake pia anazungumza hivyo anawaelimisha pia wale walioko pale katika mhadhara ule au katika sehemu ile ya shehere, watu wanaelimishwa kwa sababu kuna hayo mashairi yanayofungua, yanayonthungwa kuwa ni elimu kwa wale ambao waliwahi kuhudhuria katika sehemu hiyo ya kuwasikiliza hata sana sana ni sherehe mbali mbali ya kisiasa, ya kijamii mbali mbali mahospitali yanaweza kuzungumzia hata UKIMWI[144] wakaelezea habari mbali mbali kwamba huyo aelewe mambo hayo na huyo amweleze hivi mpaka mwishoni ana?a o kweli UKIMWI unaua kwa sababu bila kufuata kinga? hivi hivi hivi. Basi mtu anaelewa na hao ambao waliozungumza hapa wameelimishana na hata wale hao wanapata elimu. Kwa hiyo ni kama hizo zinazosema katika ngonjera kuna watu wawili, mashairi, ni watu wawili au watatu au wengi wanaoelimishana na wale wanaelimika wale walioko pale wanasikiliza na vile vile hata mtu mmoja anatoa elimu kwa wale hivyo. »

Français et **Cigogo** [en caractère gras NDT] :

CHARLES :

« - Alors, tu as voulu savoir s'il est vrai que ***'ngonjera'*** provient d'une origine *kigogo*[145], le mot qui a été tiré de la langue *kigogo* par feu Mathias Mnyampala qui est mon père. J'ai pris un exemple simplement de la façon dont ce mot est utilisé avec l'accent[146] *kigogo.* Je donne un premier exemple qui se dit comme cela… dit comme CELA : **'nthaule, walalonjelwa, siulihulika wina ngonjera du'.** Qui a ce sens [en *kiswahili* NDT] : « Comment ? Lorsque l'on te dit quelque chose, tu n'écoutes pas, tu as un esprit de contradiction[147] seulement ». Je prends le premier [mot NDT] **'nthaule'** son sens est « comment », '**walalonjelwa'** « lorsque l'on te dit quelque chose »,' **siulihulika'** « tu n'écoutes pas », '**wina ngonjera du' «** tu as un esprit de contradiction seulement ». Un autre exemple et bien je peux donner, hum ils disent **'ulecee kungonjera ane'** son sens est « arrête de me contredire moi ». **'Ulechee'** son sens « arrête », **'kungonjera'** « de me contredire », **'ane'** « moi ». Il y a un autre exemple comme celui-ci même, le troisième : »

MATHIEU :

« D'accord, et si tu veux mettre le mot '***ngonjera'*** dans le dictionnaire, tu dirais quoi[148] ? »

CHARLES :

« Dans le dictionnaire, il est dedans. De la façon dont il a été défini[149] dans le dictionnaire de *kiswahili* ? Son sens est que c'est des poésies. Des poésies que les gens apprennent par cœur et aussi qui apportent une connaissance. Elles instruisent, mais très fréquemment ce *ngonjera* [nous parlons du sens du mot en *kiswahili* NDT] est quand il y a deux personnes ou plus [comme participants au dialogue poétique NDT] comme c'est écrit dans le dictionnaire. Et lorsqu'ils récitent ces poésies, très fréquemment tu t'apercevras qu'elles se rangent en deux types. Parmi ces poésies, certaines sont du premier type qui peut témoigner d'un esprit rétif, d'une opposition[150], mais d'un esprit rétif qui veut être instruit : il y en a un qui contredit et l'autre qui instruit, un autre encore contredit et un autre instruit. De là, celui qui apportait la

contradiction se trouve avoir été instruit, il a déjà très bien compris. Alors ils se sont réunis car il a été instruit. L'autre [type NDT[151]] est qu'il pose une question. Dans son questionnement, il veut connaître. A présent, dans ce questionnement il peut continuer à poser des questions et à ce moment on lui répond et le dirige. Il demande et on lui répond et le dirige jusqu'à ce qu'il comprenne et dans la compréhension il se réjouit. Par conséquent dans ces deux *ngonjera* poétiques, tu trouveras que très fréquemment une personne apporte la contradiction afin d'avoir l'occasion de savoir ou qu'elle pose une question afin de savoir et qu'en définitive, il se trouve qu'elle comprend et qu'ils [contradicteur/questionneur et instructeur NDT] deviennent unis. Ces poésies sont généralement récitées en public et de tête, elles sont apprises par cœur. A présent, lorsque tu te tiens auprès de l'estrade, quand tu assistes à une cérémonie, l'auditoire se trouve instruit également. Il obtient la réalité de la chose qui est discutée là-bas tandis qu'ils se contredisent ceux-là [sur l'estrade NDT]. L'auditoire obtient aussi une connaissance lorsqu'ils se posent des questions, il comprend jusqu'à ce qu'il y ait une fin quand ceux-là ont achevé de comprendre, d'apprendre réciproquement même à ceux-là qui sont présents, qui regardent et écoutent ces poésies qui sont récitées de tête, montrent des exemples lorsque… lorsqu'ils te[152] voient réciter ces poésies-là avec des gestes et quoi d'autre ? Comme une personne qui parle seulement, comme des êtres humains en train de parler, ils se posent des questions et se contredisent réciproquement jusqu'à ce qu'ils obtiennent une connaissance et que la connaissance leur arrive à ceux [l'auditoire NDT] qui se trouvent là. Deuxièmement, il n'est pas obligatoire qu'ils soient deux, trois, il [l'acteur NDT] peut être seul, cette personne seule peut se tenir en public et discuter du problème devant ceux qui se trouvent dans ce lieu public ou dans cette endroit de cérémonie. Les gens sont instruits parce que ces poésies qui sont déployées, sont composées pour être une connaissance pour ceux-là qui ont eu l'occasion d'être présents dans cet endroit pour les [les récitants NDT] écouter. Et même très souvent il s'agit de cérémonies politique ou sociale diverses. Dans les hôpitaux, ils peuvent parler même du SIDA et leur expliquer des informations diverses afin qu'un tel comprenne ces choses-là et qu'un autre lui explique de la sorte jusqu'à ce qu'à la fin il ? vraiment le SIDA tue parce que sans appliquer une mesure de protection ? et comme-ci, comme-ci, comme-ci. Bon, la personne comprend et ceux qui ont parlé ici se sont instruits réciproquement et même ceux-là [l'auditoire NDT] obtiennent une

connaissance. Par conséquent, c'est comme ceux-là qui sont dits dans les *ngonjera* : il y deux, trois personnes ou plus qui s'instruisent réciproquement et ceux qui sont instruits sont ceux là-bas qui écoutent et, de la sorte, même une seule personne fournit une connaissance à ceux-là de la même façon. »

***TT_cmm2 : Transcription et traduction intégrales de la deuxième séquence***

CHARLES :

« - Mimi *Mister* Roy umenihitaji nielezee kuhusiana na ***'ngonjera'*** ni kweli nilisema kutoka mwanzo kwamba ***'ngonjera'*** ni neno la baba yangu ambalo alililitohoa kuingia katika kiswahili kutoka katika kabila la ***cigogo*** mimi ninayezungumza hapa ni Charlesi Mathias Mnyampala ni mtoto wa pili wa Mathias Mnyampala napenda kueleza kama ifuatavyo *Mister* Roy kuhusiana na 'ngonjera za ukuta' ee ! ***ngonjera*** peke yake. Kwa maana ***ngonjera*** peke yake ni kwamba ni neno lililotoholewa kutoka kigogo nalo lilikuwa likitumika katika sehemu zifuatazo : katika sehemu za … ee … katika upande wa mahali wanapozungumzia mambo ya ndoa [...] »

« - Moi Monsieur Roy, tu as eu besoin de moi afin que j'explique au sujet de ***'ngonjera'***. Il est vrai, je l'ai dit depuis le début, que ***'ngonjera'*** est un mot que mon père a adapté pour faire entrer dans le *kiswahili* depuis la tribu gogo. Moi qui parle ici je suis Charles Mathias Mnyampala, le deuxième fils de Mathias Mnyampala. Je proposerais une explication de la sorte Monsieur Roy : au sujet des « *ngonjera* de l'[association NDT[153]] UKUTA » … eeh ! de ***'ngonjera'*** seulement. Vis-à-vis du sens de 'ngonjera' seul, c'est qu'il s'agit d'un mot qui a été adapté du kigogo et que lui [ce mot NDT] était utilisé des manières suivantes [en langue gogo NDT] : De la manière, euh… au sujet de la dot, lorsque l'on discute des affaires de mariage[...] »

« pande zote mbili kwa upande wa wanaume na upande wa kike kwa luga nyingine tunasema '***uigumi'*** kwa luga ya kigogo ***'uigumi'*** sasa katika kujadiliana kuhusiana na mahali inaweza kuwa pande hizo mbili zinasema na wanapojadiliana huyu anapinga na huyu naye anapinga katika ubishani maanake ***'ngonjera'*** ni ubishani kama tulivyosema hapo mwanzo[...] »

« toutes les deux parties, du côté des hommes et du côté féminin. Avec une autre langue nous disons '***uigumi'*** en langue *gogo* nous disons '***uigumi'***. A présent, dans la

négociation[154] au sujet de la dot. Il arrive que quand les deux parties s'entretiennent : l'un s'oppose à ce qui est dit et l'autre s'oppose aussi dans une controverse[155]. Le sens de ***'ngonjera'*** est controverse comme nous l'avons dit au début[156].[...] »

« katika ubishani huu waheshimiwa wanakubaliana kwamba mahali itolewe kiasi gani lakini baada ya mvutano wa muda kadhaa mrefu. Ndiyo maana wakasema ilivyo wakiwa katika upande wa ***'ngonjera'*** ule ubishani wa pande zote mbili ni ***'ngonjera'*** ambayo hiyo ***'ngonjera'*** kawaida katika kumalizia watakuwa wamekubaliana sio ubishani ambao hauna kutokubaliana. [...] »

« dans cette controverse, les dignitaires s'accordent sur le montant de la dot mais après une tension d'un temps d'une certaine longueur. C'est le sens et ils parleront de la façon dont cela se passera dans le '***ngonjera'***. Cette controverse entre toutes les deux parties est le '***ngonjera'*** qui, le '***ngonjera'***, a pour habitude de se terminer sur un accord. Ce n'est pas une controverse qui n'a pas d'accord[157].[...] »

« Kuna nyingine ambayo katika aina hiyo hiyo lakini hii ni ya masikitiko inaitwa '***kuikula'*** hii inatendeka wakati kuna msiba. »

« Il y a un autre exactement de la même sorte mais c'est triste. Il s'appelle ***'kuikula'***. Il se fait lorsqu'une catastrophe [un décès accidentel ou non NDT] s'est produite. »

MATHIEU

« - ni ***'ngonjera'*** pia ? »

MATHIEU

« - c'est un ***'ngonjera'*** aussi ? »

CHARLES

« -ee ni 'ngonjera' kwa sababu wanapokuwa katika msiba wanajadiliana huyu marehemu amefariki hivi. Na upande wa kiume na upande wa kike wanajadili wanaelezana mpaka wanaafikiana kwamba jambo hili limetokea hivi. Kwa hivyo vile vile inazungumziwa katika upande wa … wa msiba. [...] »

« - bien sûr, c'est un ***'ngonjera'*** parce que lorsqu'ils se trouvent frappés par le sort, ils débattent au sujet de la façon dont a disparu le/la défunt(e). Et du côté masculin [la famille du père du/de la défunt(e) NDT] et du côté féminin [la famille de la mère du/de la défunt(e) NDT] ils débattent, ils s'expliquent réciproquement jusqu'à ce qu'ils soient d'accord sur la façon dont s'est produite cette affaire. Par conséquent, ceci est discuté comme cela dans le cas de… d'une catastrophe [décès NDT]. »

« Kwa hiyo inakuwa na utofauti katika sehemu hizi : moja ni upande wa… uigumi ni upande ambao… mwishilizo wake wakiwa katika furaha ni kwamba mahali imeshajadiliwa wanakuwa katika furaha wanafurahi kwamba wamekubaliana watoto waoane kwa kiasi fulani na mahali iliyopangwa. Kuikula ni kwamba wanajadiliana kuhusiana kwamba marehemu amefariki ndiyo lakini ?naanza kuelezana. [...] »

« Par conséquent il y a une différence entre ces cas : l'un est du côté… uigumi est du côté qui… sa conclusion est qu'ils sont heureux, que [quand NDT] la dot a déjà été négociée ils se trouvent dans la joie. Ils se réjouissent du fait qu'ils se soient accordés. Que les enfants se marient pour tel montant avec la dot qui a été mise en place. Kuikula est qu'ils débattent au sujet du défunt, oui il a disparu mais ?commence à s'expliquer [...] »

« Ndiyo marehemu alikuwa kwenu alikuwa je ? amefariki kwa sababu gani ? wanaulizana mpaka wanakubaliana basi wanakuwa wanaathirika pamoja katika … katika majonzi ya msiba huo.Kwa hiyo nikizungumza katika hali halisi yote haya ni mabishano au kwa ujumla ni mabishano bishana lakini katika mabishano yao ambayo yanakuwa na usuluhisho na baadaye wanakuwa pamoja. Ndiyo maana hata wakati mwingine hii ngonjera inaweza kusemwa kwamba ni « kwenda kwa pamoja ». Kwamba wanapo kweli wapo katika hali pamoja katika mabishano baadaye wanakuwa pamoja kwa hivyo wanakuwa wamekwenda kwa pamoja. Kwa hiyo hiyo ni ya tatu kwamba ni ngonjera ni kwamba kwenda kwa pamoja. [...] »

« Oui le défunt était chez vous. Comment se portait-il ? Pour quelle raison est-il décédé ? Ils se posent des questions jusqu'à ce qu'ils soient d'accords. Bon, ils deviennent ensemble affectés par… par la tristesse de cette catastrophe. De là, à dire vrai[158] ce sont des différends[159] tout cela ou, en somme ce sont des différends, avoir une controverse mais dans leurs débats il y a une issue[160] et ensuite ils deviennent ensemble. C'est pour cette raison qu'une autre fois[161] le ***ngonjera*** peut être qualifié « d'aller ensemble ». Qu'ils

se trouvent vraiment dans un état d'unité dans les disputes et qu'après ils deviennent ensemble, de là ils allaient ensemble. De la sorte, la troisième[162] [définition NDT] de ***ngonjera*** est d'aller ensemble. [...] »

« Kwa hiyo hiyo nimeeleza kwamba katika aina hii ya kiasili ya kigogo marehemu Mathias Mnyampala alichukua akaiweka katika upande wa Kiswahili katika upande wa mashairi. »

« Ainsi même, j'ai expliqué que feu Mathias Mnyampala a pris dans cette sorte-ci d'origine gogo et l'a mise du côté du kiswahili, du côté des poèmes. »

MATHIEU

« - Naam. »

MATHIEU

« - Oui. »

CHARLES :

« - Kwamba katika Kiswahili kama nilivyosema kule katika mashairi watu wanabishana lakini baadaye wanakubaliana na katika hali ya kukubaliana wanakuwa kama wameelimishana na vile vile hata mtu mmoja naye pia anaweza akatoa ngonjera kama nilivyosema hapo mwanzo naye pia ni katika hali ya kukubaliana. »

« - Que dans le *kiswahili* comme je l'ai dit là-bas [localisation dans le temps NDT], dans les poèmes les gens débattent mais ensuite ils sont d'accord et dans l'état de consensus[163] ils se trouvent avoir été instruits réciproquement les uns les autres et de même, même une seule personne peut aussi réciter un *ngonjera* comme je l'ai dit au début et elle aussi est dans un état de consensus. »

MATHIEU

« - aliona kwenye sehemu ya ushairi taratibu kama taratibu za Wagogo kusuluhisha mambo kuhusu sheria za kifamilia ? »

MATHIEU

« - Il [Mathias E. Mnyampala NDT] a vu dans le domaine de la poésie des procédures comme les procédures des *Wagogo* pour apporter une solution aux affaires relatives au droit de la famille ? »

CHARLES

« - Ndiyo ? hata katika mashairi vile yanasuluhisha katika jamii kama wanazungumzia maendeleo huyu hajui huyu anajua hwa hiyo wanaelimishwa wakishaelimishwa wanakuwa wameshaelimika wanakuwa katika familia yaani maana yake wanakuwa katika jamii kama wanazungumzia mambo ya maendeleo, kilimo. Sasa huyu hajui hili au ugonjwa tunasema UKIMWI, huyu anaambiwa hivi huyu hajui hivi baadaye wanakwenda kwa pamoja wanajua kwamba UKIMWI unaambukizwa hivi na ni hatari. Kwa hiyo yule anakuwa ameelewa kwa hiyo hiyo pia inakwenda sambaba na hayo tuliyoyazungumzwa na upande wa kigogo. »

CHARLES

« - Oui ? Même dans les poèmes, de la même manière ils [les poèmes NDT] apportent une solution dans la société s'ils [les participants du ngonjera NDT] parlent du développement. Celui-ci ne sait pas, celui-ci sait, de là [par le *ngonjera* NDT] ils sont instruits, lorsqu'ils ont déjà fini d'être instruits et ils se trouvent connaître, ils se trouvent dans la famille c'est-à-dire que cela signifie qu'ils se trouvent dans la société. S'ils parlent de problèmes de développement, d'agriculture, à présent celui-ci ne sait pas ceci ou la maladie, disons le SIDA, on dit comme cela à untel, celui-ci ne sait pas après ils vont ensemble [instruction par le *ngonjera* NDT] ils savent que le SIDA se transmet ainsi et que c'est un danger. De là celui-là se trouve avoir compris et de la sorte aussi cela va de paire avec celles-là [les choses NDT] dont nous avons parlé du côté *gogo*. »

MATHIEU

« - Nafahamu, na ulikuwa unaniambia kwamba neno la ***ngonjera*** halipatikani kwenye lugha zote za kigogo. Inatoka upande mmoja tu. »

MATHIEU

« - Je comprends et tu me disais que le mot ***ngonjera*** n'existe pas dans toutes les langues gogo. Il vient d'un seul côté. »

CHARLES

« - Inatoka katika upande… unajua katika ***Wagogo*** kuna ***Wanyaugogo***, halafu kuna ***Wanyambwa***. Sasa hii ***ngonjera*** imetoka kwa ***Wanyaugogo***. »

CHARLES

« - Il vient du côté… tu sais parmi les ***Wagogo***, il y a les ***Wanyaugogo***, ensuite il y a les ***Wanyambwa***. Maintenant le ***ngonjera*** est sorti des ***Wanyaugogo***. »

MATHIEU

« - Na upande wa tatu ilikuwa ni ? ***Wathumba*** au sijui ? »

MATHIEU

« - et le troisième côté c'était quoi ? Les Wathumba où je me trompe ? »

CHARLES

« - Na upande wa tatu ***Wethumba*** lakini ***Wethumba*** hawana hiki kinaitwa ***ngonjera***. »

CHARLES

« - Le troisième côté c'est les ***Wethumba*** mais les ***Wethumba*** n'ont pas ceci [cette chose-ci NDT] qui s'appelle ***ngonjera***. »

MATHIEU

« - Nafahamu, asante. »

MATHIEU

« - Je comprends, merci. »

CHARLES

« - Ziko tatu, iko ***Wanyambwa***, ***Wanyaugogo*** na ***Wethumba***. Kama nilivyokuambia kutoka mwanzo. »

CHARLES

« - Ils sont trois, il y a les ***Wanyambwa***, les ***Wanyaugogo*** et les ***Wethumba***. Comme je te l’ai dit depuis le début. »

MATHIEU

« OK, asante »

MATHIEU

« - OK, merci. »

CHARLES

« - Asante sana. »

CHARLES

« - Merci beaucoup. »

# Bibliographie des ouvrages consultés

## A. Bibliographie de Mathias E. Mnyampala

**<u>NB</u> :** Les codes des archives numériques de Mathias E. Mnyampala (ci-après ANM) à trois lettres correspondent aux désignations courtes des différents manuscrits, tapuscrits ou documents des archives électroniques. Ils sont suivis de numéros de pages le cas échéant.

### *1. Bibliographie typologique des œuvres publiées de Mathias E. Mnyampala*

AUTOBIOGRAPHIE

2013, *Maisha ni kugharimia,* DL$_2$A – Buluu Publishing, France, 112 p.

- La vie a un prix.

Code ANM : mnk. L'autobiographie de Mathias E. Mnyampala, restée longtemps inédite, a pu être publiée après notre découverte à Dodoma en 2007 chez Charles M. Mnyampala qui la conservait. L'édition est de notre fait et l'ouvrage comprend une belle préface de Charles M. Mnyampala.

BIOGRAPHIE

2011[164], *Historia ya Hayati Sheikh Kaluta Amri Abedi (1924-1964),* Ahmadiyya Printing Press, Dar es Salaam, 109 p.

- Histoire de feu le Cheikh Kaluta Amri Abedi (1924-1964)

ECOLOGIE, GEOGRAPHIE, GEOGRAPHIE HISTORIQUE

2014, *Ugogo na ardhi yake,* DL$_2$A – Buluu Publishing, France, 112 p.

- L'ugogo et sa terre.

Code ANM : una.

POESIE

1965, *Waadhi wa ushairi: kimetungwa na Mathias E. Mnyampala. Pamoja na utangulizi ulioandikwa na K, Amri Abedi,* coll. Johari za kiswahili - Kampala : East African Literature Bureau, 1960- ; 7, Dar es Salaam : East African Literature Bureau, 87 p.

- Exhortation poétique - Composée par Mathias E. Mnyampala, avec une préface écrite par K., Amri Abedi.

1965b, *Diwani ya Mnyampala/ imetungwa na Mathias E. Mnyampala*, coll. Johari za kiswahili - Kampala : East African Literature Bureau, 1960- ; 5, Nairobi : Kenya Literature Bureau, 156 p.

- Anthologie de Mnyampala - Composée par Mathias E. Mnyampala.

1963, *Diwani ya Mnyampala/ imetungwa na Mathias E. Mnyampala*, coll. Johari za kiswahili - Kampala : East African Literature Bureau, 1960- ; 5, Dar es Salaam : East African Literature Bureau, 156 p.

- Anthologie de Mnyampala - Composée par Mathias E. Mnyampala.

*c.*1965b[165],*Mashairi ya Hekima na Malumbano ya Ushairi, yamekusanywa na Mathias E. Mnyampala,* Chama cha Washairi wa Kiswahili Tanzania, imprimerie Thakers LTD , Dar es Salaam, Tanzania.

- *Mashairi*[166] de sagesse, et palabres poétiques recueillis par Mathias E. Mnyampala, Association des Poètes d'expression swahilie de Tanzanie.

TRAITE DE POESIE

1964, *Fasili johari ya mashairi,* Dar es Salaam : Imprimé par Thakers, 83 p.

- Définition, joyau des poésies.

DICTIONNAIRE DE POESIE

*Taaluma ya Kiswahili*[167]*.*

- Précis de *kiswahili*

POESIE RELIGIEUSE

*c*.1967, *Utenzi wa Injili Takatifu*, NDANDA MISSION PRESS.

- *Utenzi* des *Saints Evangiles*

*c*.1965*, Utenzi wa Zaburi,* NDANDA MISSION PRESS.

- *Utenzi* des *Psaumes*.

POESIE POLITIQUE

1971, *Ngonjera za UKUTA (Chama Cha Usanifu wa Kiswahili na Ushairi Tanzania), Kitabu cha pili, Juu ya Azimio la Arusha,* Dar es-Salaam, Oxford University press.

- Ngonjera de l'UKUTA, deuxième livre, à propos de la Déclaration d'Arusha.

1970*, Ngonjera za UKUTA (Chama Cha Usanifu wa Kiswahili na Ushairi Tanzania), Kitabu cha kwanza,* Dar es-Salaam, Oxford University press.

- Ngonjera de l'UKUTA, premier livre.

POLITIQUE

s.d.[168], *Mbinu za Ujamaa,* NDANDA MISSION PRESS.

- Stratégies du Familialisme.

*Umoja ni ngome yetu*[169]

- L'unité est notre forteresse.

RECUEILS DE PROVERBES

1967, *Sikilizeni hekima: methali na mawaidha*, Ndanda Mission Press, Songea, Tanzanie, 31 p.

- Ecoutez la sagesse : proverbes et conseils.

?, *Kito cha hekima pamoja na maelezo sehemu ya kwanza,* Dodoma, Tanzania Longman Limited, *89 p.*

- Gemme de sagesse avec des explications, première partie.

?, *Kito cha kekima II*[170]*.*

- gemme de sagesse II.

FICTION

1961[171], *Kisa cha mrina asali na wenzake wawili*, Dar es Salaam : Eagle Press, 77 p.

- Histoire de l'apiculteur et de ses deux compagnons.

1967, *Kisa cha Bahati na wazazi wake*, Ndanda Mission Press, Tanzanie, 59 p.

- Histoire de Bahati et de ses parents.

HISTOIRE DU *KISWAHILI* (EN COLLABORATION AVEC SHIHABUDDIN CHIRAGHDIN)

1977, *Historia ya Kiswahili,* Shihabuddin Chiraghdin na Mathias Mnyampala, Oxford University Press, Eastern Africa, Nairobi, 89 p.

- Histoire du *kiswahili*, Shihabuddin Chiraghdin et Mathias Mnyampala.

HISTOIRE

1995, *The Gogo: history, customs, and traditions* / Mathias E. Mnyampala ; translated, introduced, and edited by Gregory H. Maddox, Armonk, N.Y. : M.E. Sharpe, 149 p.

- Les Gogos, histoire, coutumes, et traditions / Mathias E. Mnyampala, traduit, introduit, et édité par Gregory H. Maddox.

?[172], *Mtemi Mazengo wa Dodoma.*

- Le *Mtemi* Mazengo de Dodoma.

1954, *Historia, mila, na desturi za Wagogo wa Tanganyika*, Kampala: Eagle Press, 116 p.

- Histoire, coutume, et traditions des *Wagogo* du Tanganyika.

LIVRES EN *CIGOGO*

*Mmela nthundwe*[173].

*Zimbazi za Cigogo.*

- Proverbes gogos.

## *2. Bibliographie typologique des œuvres inédites de Mathias E. Mnyampala*

ESSAI THEOLOGICO-POLITIQUE

*Azimio la Arusha na Maandiko Matakatifu.*

- La déclaration d'Arusha et les saintes écritures.

Code ANM : ala

POESIE

*Hazina ya Washairi.*

- Le trésor des poètes.

Code ANM : hyw

1967, *Mahadhi ya Kiswahili.*

- Rythme du *kiswahili.*

Code ANM : myk

*Mashairi ya Vidato.*

- *Mashairi* en entailles.

Code ANM : myv

TRAITE DE POESIE

*Ufasaha wa Kiswahili.*

- Elégance du *kiswahili.*

Code ANM : uwk

MANUSCRIT DE L'ANTHOLOGIE POETIQUE D'HAROLD E. LAMBERT REVISE ET COMMENTE

*Diwani ya Lambert.*

- *Diwani* de Lambert.

Code ANM : dyl

## B. Bibliographie générale des ouvrages consultés

### *1. Anthropologie, droit, géographie, histoire, politique*

ADEJUMO, Christopher, « African Art : New Genres and Transformational Philosophies » *in* FALOLA, Toyin *(éd.)*, JENNINGS, Christian *(éd.)*, 2002, *Africanizing Knowledge,* Transaction Publishers, New Brunswick (Etats-Unis), Londres (Royaume-Uni) : pp 165-189.

ALEXANDRE, P., LE GUENNEC-COPPENS, F., CAPLAN, P., 1991, *Les Swahili entre Afrique et Arabie,* Paris, Karthala, 214p.

ALLEN, J. de V., 1993, *Swahili origins: Swahili culture and the Shungwaya phenomenon,* Athens (Etats-Unis), Ohio University Press, 272p.

ASKEW, Kelly, 2002, *Performing the Nation : Swahili music and cultural politics in Tanzania,* University of Chicago Press, Chicago, Etats-Unis, XVIII-417 p.

ASSIBI, A., Amidu, 1990, *Kimwondo : a Kiswahili electoral contest,* Afro-pub, 179 p.

BAROIN, C., CONSTANTIN, F., dir., 1999, *La Tanzanie contemporaine,* Paris, KARTHALA, 359p.

BIDIMA, Jean-Godefroy, 1997, *La palabre. Une juridiction de la parole,* Editions Michalon, Paris, 127 p.

CLERKE, P., H., C., 1965, *A short history of Tanganyika : the mainlands of Tanzania,* Longman, Londres, Royaume-Uni, 154 p.

ENCYCLOPEDIE DE L'ISLAM, 1991, 3ème impression, E. J. Brill, Leiden, Editions G.-P. Maisonneuve et Larose S.A., Paris.

DELTOMBE, Thomas, DOMERGUE, Manuel, TATSITSA, Jacob, 2010, *Kamerun!: une guerre cachée aux origines de la Françafrique, 1948-1971,* Ed. de la Découverte, 741 p.

EASTMAN, Carol, M., 1971, « *Who are the Waswahili?* », *in* Africa Vol. 41(3), pp 228-236.

ENONGOUÉ, F., et ROSSATANGA-RIGNAULT, G., 2006, *L'Afrique existe-elle? A propos d'un malentendu persistant sur l'identité,* Chennevières-sur-Marne, Dianoïa, et Libreville (Gabon), Raponda Walker, 127p.

FEVRIER, Nicolas, 1999, Revue philosophique de Louvain, Vol. 97-1 : pp 162-163.

FOUERE, Marie-Aude, 2008, « La fabrique d'un saint en Tanzanie postsocialiste. L'Etat, l'Eglise et Julius Nyerere », Les Cahiers d'Afrique de l'Est, décembre, n°39.

FOUERE, Marie-Aude, 2009, « La préférence nationale en Tanzanie post-socialiste : entre citoyenneté, autochtonie et race », Politique africaine, n°115, pp 137-153.

FRANKL, P., .J., L., 1999,. « H.E. Lambert (1893-1967): Swahili Scholar of Eminence (being a short biography together with a bibliography of his published work », *in* Journal of African Cultural Studies 12 (1): pp 47-53.

FRANKL, P., .J., L., ABDULKADIR, M., A., 2013, « Kiswahili : a poem » *in* SWAHILI FORUM 20, pp 1-18.

FREEMAN-GRENVILLE, G., S., P., 1991, *The new atlas of African history*, Londres, MacMillan, 144p.

FREEMAN-GRENVILLE, G., S., P., 1988, *The Swahili coast, 2$^{nd}$ to 19$^{th}$ centuries: Islam, Christianity and commerce in Eastern Africa,* Londres, Variorum Reprints.

GREEN, Maia, 2003, *Priests, witches and power: popular Christianity after mission in Southern Tanzania,* Cambridge University Press, Royaume-Uni, XIII-180 p.

HEISENBERG, Werner, 1942, *Philosophie* [Ordnung der Wirklichkeit]. *Le manuscrit de 1942.* Introduction et traduction de Catherine Chevalley.

HORTON, M., MIDDLETON, J., 2000, *The Swahili: the social landscape of a mercantile society,* Oxford, Blackwell Publishers, 282p.

KANIKI, Martin, H., Y., 1980, *Tanzania under colonial rule,* Longman, Londres, Royaume-Uni, 391 p.

KAGABO, José, Hamim, 1998, *Les Swahilis au Rwanda,* Éd. de l'École des hautes études en sciences sociales, Paris, 276 p.

KARIUKI, Josiah, Mwangi, 1975, *"Mau Mau" detainee: the account by a Kenya African of his experiences in detention camps, 1953-1960,* Oxford University Press, 188 p.

KIBINDU, Saidi *trad.,* HADRAT MIRZA GHULAM AHMAD WA QADIAN, 2000, *Yesu katika India,* Ahmadiyya Printing Press, Dar es Salaam, Tanzanie, 132 p.

KIMAMBO, Isaria, N., 1969, *A political history of the Pare of Tanzania, c1500-1900,* East African Pub. House, 253 p.

KOWALCZUK, Ilko-Sascha, 2003, *Geist im Dienste der Macht: Hochschulpolitik in der SBZ/DDR 1945 bis 1961,* Christoph Links Verlag, LinksDruck Gmbh, Berlin, Allemagne, 609 p.

KUSIMBA, C., M., 1999, *The rise and fall of Swahili states,* Walnut Creek (Etats-Unis), AltaMira Press, 236p.

LE GUENNEC-COPPENS, F., (éd. sc.), PARKIN, D., (éd. sc.), 1998, *Autorité et pouvoir chez les Swahili,* Paris, Karthala, 262p.

LE GUENNEC-COPPENS, F., 1983, *Femmes voilées de Lamu (Kenya),* Paris, Éditions Recherche sur les civilisations, 221p.

LOIRE, G., 1993, *Gens de mer à Dar es-Salaam,* Paris, Karthala, 230p.

LOHRMANN, Ulrich, 2007, *Voices from Tanganyika: Great Britain, the United Nations and the decolonization of a Trust Territory, 1946-1961,* LIT, Berlin, Allemagne, XX-597 p.

MADDOX, Gregory *éd. sc.*, GIBLIN, J. *éd. sc.*, 2005, *In search of a nation: histories of authority and dissidence in Tanzania,* Eastern African Studies, James Currey Ltd, Oxford, Royaume-Uni, Kapsel Educational Books, Dar es Salaam, Tanzanie, Ohio University Press, Athens, Ohio, Etats-Unis, XIV-337 p.

MAGOMBA, Mote, Paulo, 2004, *Early Engagements with the Bible among the Gogo People of Tanzania: Historical and Hermeneutical Study of Ordinary "Readers" Transactions with the Bible,* Dissertation, *Cf* Webographie, 221 p.

MANDEL KHÂN, Gabriele, MÉTOUI, Lassaâd, 2009, *Les 99 noms de Dieu, calligraphies de Lassaâd Métoui,* G. Trédaniel, Paris, 427 p.

MARTIN, Denis-Constant, 1998, Nouveaux Langages Du Politique En Afrique Orientale, Karthala, Paris, 301 p.

MARTIN, Denis-Constant, 1988, *Tanzanie: l'invention d'une culture politique,* Presses de la Fondation nationale des sciences politiques, Paris, 318 p.

MASSAMBA, David, P., B., 2002, *Historia ya Kiswahili, 50 BK hadi 1500 BK,* The Jomo Kenyatta Foundation Enterprise, Nairobi, Kenya, 308 p.

